# Garkuwar Musulmi Ta Addu'o'i Daga Alkur'ani Da Sunna

Talifin

**Shaikh Sa'id Ibn Ali Ibn Wahf Al-Kahɗani**

Fassarar

**Bashir Aliyu Umar**

Waɗanda Suka Yi Bitarsa

**Muhammad Sani Umar**

**Abubakar Muhammad Sani**

Mai Yadawa

**Ofishin Harkokin Buga Littattafai da Bincike na Ilimi**

**Ma'aikatar Harkokin Addinin Musulunci Da Wakafai**

**Da Kuma Wa'azi Da Shiryarwa**

**1436 H**

بسم الله الرحمن الرحيم

# Abubuwan da ke ciki

بسم الله الرحمن الرحيم

# Gabatarwar Mai Fassara

Dukkan yabo ya tabbata ga Allah, Ubangijin talikai. Shi ne Mahaliccinsu, kuma Mai yin ni'ima a gare su. Tsira da amincin Allah su tabbata ga Annabi Muhammadu, da alayensa da sahabbansa baki ɗaya.

Daga cikin manya-manyan ni'imomi da Allah ya yi wa al'umar musulmi a wannan zamani, ƙoƙarin da jama'ar musulmi masu yawa suke yi wajen komawa ga shiriyar da Annabi, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya zo da ita a cikin kowane fage na rawuya - wato komawa ga Alƙur'ani da Sunnar Manzon Allah, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi.

Malaman wannan al'uma, Allah ya ƙara yi musu muwafaƙa, sun yi ƙoƙari kuma suna kan yi, wajen kusantar da shiriyar Manzon Allah, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ga musulmi. Daga cikin irin wannan ƙoƙari akwai littafin da Shaikh Sa'id ibn Ali Al-Kahɗani ya rubuta mai suna Hisnul Muslim, don ya kusantar wa musulmi koyarwar Annabi, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, a wajen ambaton Allah da addu'o'i. Wannan babi ne mai matuƙar muhimmanci a rayuwar musulmi. Faɗi-tashinsa, da kai-kawonsa, da kaɗaituwarsa domin ibada, da ma dukkan harkokin rayuwarsa duk a cakuɗe suke da zikiri.

Saboda ganin muhimmancin wannan littafi, da yadda ya yi albarka, da yadda aka fassara shi zuwa harsunan duniya masu yawa, kuma aka buga miliyoyinsa, sai na yi niyyar fassara shi zuwa harshen Hausa, domin musulmi masu magana da wannan harshen su sami ƙarin amfani da littafin, da kuma kwaɗayin Allah ya yi albarka ga fassarar kamar yadda ya yi albarka ga asalin littafin na larabci. Ina i'itiƙadin cewa aiki da abin da

wannan littafi ya ƙunsa abu ne wanda zai kusantar da mutum zuwa ga Allah, saboda zai sa shi cikin masu riƙo da Sunnar Manzon Allah, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi.

Manufar wannan fassara ita ce bayyana ma'anonin addu'o'in da ke cikin littafin, domin makarancinsa ya san ma'anar abin da ya ke ambaton Allah da shi, kuma yake roƙon Sa da shi. Haka kuma akwai bayanai game da yadda ake yin addu'o'in, da kuma wasu daga cikin fa'idodinsu.

Na yi dogaro matuƙa a kan littattafan sharhin hadisai, kamar Fat'hul Bari sharhin Sahihul Bukhari, da sharhin Imam Al-Nawawi ga Sahih Muslim da wasunsu, haka kuma da littattafan fassarar kalmomin larabci da suka zo a cikin hadisai, kamar Al-Nihaya na Ibnul Athir, da Mashariƙul Anwar na Alƙali Iyad, domin kirdadon fassara madaidaiciya. Abubuwan da suka zo na ƙarin bayani da ba sa cikin asalin littafi, na bayyana su a hashiya, kuma na yi nuni ga cewa bayanin mai tarjama ne, saboda amana ta ilimi.

Malamin ya yi ƙoƙari kan hadisan da ya ambata su zamo waɗanda wani daga cikin malaman hadisi ya inganta su ne ko ya ce hadisai ne kyawawa (wato hasan); kuma ya yi bayanin littattafan da ya ciro kowace addu'a daga cikinsu a hashiya, domin wanda yake so, kuma yake da iko zai iya komawa ga littattafan don ya tabbatar da ingancin abin da ya kawo. Saboda sauƙi ga makaranta, da kuma kada a rasa wannan fa'ida da malamin ya kawo, na sanya bayanin littattafan da aka ruwaito kowace addu'a da lambarta a ƙarshen littafin.

'Yan uwana a wajen neman ilmi da suka haɗa da Mallam Muhammad Sani Umar, da Mallam Abubakar Muhammad Sani, sun yi bitar wannan tarjama da yin gyare-gyare a cikinta. Allah ya saka musu da alheri, ya sanya aikinsu a mizanin kyawawan ayyukansu. Abin da ya zo na daidai a cikin wannan fassara, to

daga falalar Allah ne, abin da kuma yake na kuskure, to yana daga gajiyawa ta ɗan Adam; Allah ya yafe mana.

Ina roƙon Allah Ya sanya albarka a cikin wannan fassara, Ya amfani musulmi da ita, kamar yadda Ya sanya amfani a asalin littafin. Haƙiƙa Allah Maji roƙo ne, kuma Mai amsa addu'ar bayinsa ne. Allah Ya yi tsira da aminci ga Manzon Allah, da alayensa, da sahabbansa, da kuma waɗanda suka bi su da kyakkyawan kwaikwayo. Amin.

Mai Fassara

Bashir Ali Umar

5 Shawwal 1420

12 Yanairu 2000

# Muna Farawa Da Sunan Allah, Mai Rahama, Mai Jin Kai

## GABATARWA

Dukkan Yabo ya tabbata ga Allah. Muna godiya gare Shi, muna neman taimakonsa, muna neman gafararsa, kuma muna neman tsarinsa daga sharrace-sharracen rayukanmu da miyagun ayyukanmu. Wanda Allah ya shirye shi babu mai ɓatar da shi, wanda kuma ya ɓatar babu mai shiryar da shi. Ina shaidawa babu abin bautawa da gaskiya sai Allah, shi kaɗai, babu abokin tarayya gare shi, kuma ina shaidawa cewa Muhammadu bawansa ne kuma manzonsa ne. Allah ya yi tsira a gare shi da alayensa da sahabbansa da waɗanda suka bi su da kyakkyawan kwaikwayo har zuwa ranar ƙiyama, kuma ya yi musu aminci, aminci mai yawa.

Bayan haka, wannan littafi taƙaitaccen bayani ne daga littafina mai suna: « Zikiri da addu'a da magani ta hanyar tawaida da addu'o'in Alƙur'ani da na Sunna». Na taƙaita a kan ɓangaren da ya shafi zikiri (watau ambaton Allah), don a sami saukin ɗaukarsa a halin tafiya.

Na taƙaita ambaton lafazin zikirin, da kuma sunan littafi ɗaya ko biyu daga cikin littattafan da aka ruwaito zikirin a cikinsu waɗanda na kawosu a cikin littafina na asalin. Wanda yake son sanin sahabin da ya ruwaito hadisin, ko ƙarin bayanin littattafan da aka ruwaito hadisin a cikinsu, to sai ya koma asalin littafin nawa. Ina roƙon Allah, Mabuwayi Mai ɗaukaka, saboda albarkar sunayensa kyawawa da kuma sifofinsa masu ɗaukaka, ya sanya shi domin Fuskarsa Mai daraja, kuma ya amfane ni da shi a cikin rayuwata da kuma bayan mutuwata,

ya kuma amfani wanda ya karanta shi, ko ya buga shi, ko ya zama sababi wajen yaɗa shi. Haƙiƙa Allah Mai tsarki majiɓincin wannan ne kuma mai iko ne a kansa. Allah ya yi tsira da aminci ga Annabinmu Muhammad da alayensa da sahabbansa da waɗanda suka bi su da kyakkyawan kwaikwayo har zuwa ranar hisabi.

Mawallafi

An rubuta a watan Safar 1409 Hijira.

# FALALAR ZIKIRI

Allah Maɗaukakin Sarki ya ce:

﴿فَاذْكُرُونِي أَذْكُرْكُمْ وَاشْكُرُوا لِي وَلَا تَكْفُرُونِ﴾

« Ku ambace ni zan ambace ku, ku gode mini kada ku butulce mini » (Baƙara, aya ta 152).

﴿يَا أَيُّهَا الَّذِينَ ءَامَنُوا اذْكُرُوا اللَّهَ ذِكْراً كَثِيراً وَسَبِّحُوهُ
بُكْرَةً وَأَصِيلاً﴾

« Ya ku waɗanda suka yi imani ku ambaci Allah ambato mai yawa » (Ahzab, aya ta 41).

﴿وَالذَّاكِرِينَ اللَّهَ كَثِيراً وَالذَّاكِرَاتِ أَعَدَّ اللَّهُ لَهُمْ مَغْفِرَةً
وَأَجْراً عَظِيماً﴾

« Da masu ambaton Allah da yawa maza, da masu ambaton sa mata, Allah ya tanadar musu gafara da lada mai girma » (Ahzab, aya ta 35).

﴿وَاذْكُرْ رَبَّكَ فِي نَفْسِكَ تَضَرُّعًا وَخِيفَةً وَدُونَ الْجَهْرِ
مِنَ الْقَوْلِ بِالْغُدُوِّ وَالآصَالِ وَلاَ تَكُنْ مِنَ الْجَاهِلِينَ﴾

« Kuma ka ambaci Ubangijinka a cikin zuciyarka, kana mai ƙasƙan da kai da tsoro, ba da ɗaukaka murya ba (tsaka-tsaki

tsakanin asirtawa da bayyanawa), da safe da marece, kuma kada ka zamo daga cikin gafalallu » (A'araf, aya ta 205).

Kuma Manzon Allah, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya ce: « Misalin wanda ya ke ambaton Ubangijinsa da wanda ba ya ambaton Ubangijinsa, kamar misalin rayayye da matacce ne ».[1]

Kuma ya ce: «Shin ba na ba ku labarin mafi alherin ayyukanku ba, kuma mafi tsarkinsu a wajen Sarkin da yake mallakar ku, kuma mafi ɗaukakarsu ga darajojinku, kuma mafi alheri gareku daga ciyar da zinariya da azurfa, kuma mafi alheri gare ku da ku haɗu da abokan gabanku ku riƙa dukan wuyayinsu, suna dukan wuyayinku? Suka ce ka ba mu labari. Ya ce: Ambaton Allah Maɗaukaki ».[2]

Kuma ya ce: « Allah Maɗaukaki yana cewa: Ni ina tare da zaton bawana da ni, kuma ina tare da shi idan ya ambace ni. Idan ya ambace ni a cikin ransa zan ambace shi a cikin raina, idan ya ambace ni a cikin jama'a zan ambace shi a cikin jama'ar da ta fi su alheri, in ya kusance ni taki ɗaya zan kusance shi kamu guda, in ya kusance ni kamu guda zan kusance shi tsawon gaba guda, in ya zo min ya na tafiya zan zo masa ina gaggawa ».[3]

Daga Abdullahi ibn Busr, Allah ya yarda da shi, ya ce: Ya Ma'aikin Allah! Shari'o'in musulunci sun yi yawa a gare ni,

---

[1] Duba Sahihul Bukhari tare da sharhinsa Fat'hul Bari (11/208). Muslim ma ya ruwaito shi da lafazin: 'Misalin gidan da ake ambaton Allah a cikinsa, da wanda ba a ambaton Allah a cikinsa kamar misalin rayayye ne da matacce'. (1/539).

[2] Tirmizi (5/459), da Ibn Majah (2/1245). Duba Sahih Ibn Majah (2/316), da Sahihul Tirmizi (3/139).

[3] Bukhari (8/171), da Muslim (4/2061). Lafazin riwayar na Bukhari ne.

saboda haka ka nuna mini wani abu da zan yi riƙo da shi. Ya ce: « Kar harshenka ya gushe face yana ɗanye daga ambaton Allah ».[1]

Kuma Mai tsira da amincin Allah ya ce: « Wanda ya karanta harafi ɗaya daga littafin Allah yana da (ladan) kyakkyawan aiki ɗaya saboda shi, kuma dukkan kyakkyawan aiki ɗaya yana da (ladan) misalinsa goma. Ba ina cewa Alif Lam Mim harafi ba ne. A'a, Alif harafi ne, Lam harafi ne, Mim harafi ne ».[2]

Kuma daga Uƙbata ibn Amir, Allah ya yarda da shi, ya ce: Manzon Allah, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya fito alhali muna cikin rumfa, sai ya ce: « Wane ne daga cikinku zai so ya fita kullum da safe zuwa ƙoramar Buɗhan ko Aƙiƙ, ya dawo da taguwa biyu masu manyan tozuna, ba tare da yin wani laifi ba, ko yanke zumunta? » Muka ce: muna son haka. Ya ce: « Ɗayanku ya je masallaci ya nemi sani, ko ya karanta ayoyi biyu daga cikin littafin Allah, Mabuwayi Mai ɗaukaka, ya fi masa taguwa biyu, ayoyi uku sun fi masa taguwa uku, ayoyi huɗu sun fi masa taguwa huɗu, da kwatankwacin adadinsu na raƙuma ».[3]

Kuma Mai tsira da amincin Allah ya ce: « Wanda ya zauna a wani waje bai ambaci Allah a wajen ba, wannan zai zamanto masa abin bibiya a wajen Allah. Wanda ya kwanta a makwanci bai ambaci Allah a wajen ba, shi ma zai zamanto

---

[1] Tirmizi (5/458), da Ibn Majah (2/1246). Duba Sahihul Tirmizi (3/139), da Sahih Ibn Majah (2/317).

[2] Tirmizi (5/175). Duba Sahihul Tirmizi (3/9), da Sahihul Jami'us Sagir (5/340).

[3] Muslim (1/553).

masa abin bibiya a wajen Allah ».[1]

Kuma Mai tsira da amincin Allah ya ce: « Babu wasu mutane da suka zauna a wani majalisi da ba su ambaci Allah a cikinsa ba, kuma ba su yi salati ga Annabinsu ba, face ya zamo musu abin bibiya, in Allah ya so ya yi musu azaba, in ya so ya gafarta musu ».[2]

Kuma Mai tsira da amincin Allah ya ce: « Babu wasu mutane da za su tashi daga wani majalisi da ba su ambaci Allah a cikinsa ba, face sun zama kamar sun tashi daga kan mushen jaki ne, kuma zai zamanto musu abin da-na-sani ».[3]

---

[1] Abu Dawud (4/264), da waninsa. Duba Sahihul Jami (5/342).

[2] Tirmizi; duba Sahihul Tirmizi (3/140).

[3] Abu Dawud (4/264), da Ahmad (2/389). Duba Sahihul Jami (5/176).

## 1.Addu'o'in tashi daga barci

(1)

الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي أَحْيَانَا بَعْدَ مَا أَمَاتَنَا وَإِلَيْهِ النُّشُورُ.

Dukkan yabo ya tabbata ga Allah wanda ya rayar da mu bayan ya ɗauki rayukanmu, kuma zuwa gare shi tashi yake.

(2)

Annabi, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya ce: wanda ya farka da daddare ya ce:

لاَإِلَهَ إِلاَّ اللهُ وَحْدَهُ لا شَرِيكَ لَهُ الْمُلْكُ ولَهُ الْحَمْدُ وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ. سُبْحَانَ اللهِ وَالْحَمْدُ لِلَّهِ وَلاَ إِلَهَ إِلاَّ اللهُ وَاللهُ أَكْبَرُ وَلاَ حَوْلَ وَلاَ قُوَّةَ إِلاَّ بِاللهِ الْعَلِيِّ الْعَظِيمِ، رَبِّ اغْفِرْ لِي.

"Babu abin bautawa da gaskiya sai Allah, Shi Kaɗai, babu abokin tarayya a gare Shi; mulki da yabo nasa ne, kuma Shi Mai iko ne bisa komai. Tsarki ya tabbata ga Allah, kuma dukkan yabo ya tabbata ga Allah, babu abin bautawa da gaskiya sai Allah, kuma Allah Shi ne mafi girma, kuma babu dabara babu ƙarfi sai da Allah, Maɗaukaki, Mai girma. Ya Ubangijina! Ka gafarta mini."

Wanda ya faɗi wannan za a gafarta masa, idan kuma ya yi addu'a za a amsa masa, idan kuma ya tashi ya yi alwala, ya yi sallah za a karɓi sallarsa.

(3)

الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي عَافَانِي فِي جَسَدِي وَرَدَّ عَلَيَّ رُوحِي وَأَذِنَ لِي بِذِكْرِهِ.

Dukkan yabo ya tabbata ga Allah, Wanda ya ba ni lafiya a jikina, kuma ya dawo mini da raina, kuma ya ba ni iznin ambatonsa.

(4)

﴿إِنَّ فِي خَلْقِ السَّمَوَاتِ وَالأَرْضِ وَاخْتِلاَفِ اللَّيْلِ وَالنَّهَارِ لآيَاتٍ لأُولِي الأَلْبَابِ * الَّذِينَ يَذْكُرُونَ اللهَ قِيَاماً وَقُعُوداً وَعَلَى جُنُوبِهِمْ وَيَتَفَكَّرُونَ فِي خَلْقِ السَّمَاوَاتِ وَالأَرْضِ رَبَّنَا مَا خَلَقْتَ هَذَا بَاطِلاً سُبْحَانَكَ فَقِنَا عَذَابَ النَّارِ * رَبَّنَا إِنَّكَ مَنْ تُدْخِلِ النَّارَ فَقَدْ أَخْزَيْتَهُ وَمَا لِلظَّالِمِينَ مِنْ أَنْصَارٍ * رَبَّنَا إِنَّنَا سَمِعْنَا مُنَادِياً يُنَادِي لِلإِيمَانِ أَنْ آمِنُوا بِرَبِّكُمْ فَآمَنَّا

رَبَّنَا فَاغْفِرْ لَنَا ذُنُوبَنَا وَكَفِّرْ عَنَّا سَيِّئَاتِنَا وَتَوَفَّنَا مَعَ الأَبْرَارِ * رَبَّنَا وَءَاتِنَا مَا وَعَدتَّنَا عَلَى رُسُلِكَ وَلاَ تُخْزِنَا يَوْمَ الْقِيَامَةِ إِنَّكَ لاَ تُخْلِفُ الْمِيعَادَ * فَاسْتَجَابَ لَهُمْ رَبُّهُمْ أَنِّي لاَ أُضِيعُ عَمَلَ عَامِلٍ مِنْكُمْ مِنْ ذَكَرٍ أَوْ أُنْثَى بَعْضُكُمْ مِنْ بَعْضٍ فَالَّذِينَ هَاجَرُوا وَأُخْرِجُوا مِنْ دِيَارِهِمْ وَأُوذُوا فِي سَبِيلِي وَقَاتَلُوا وَقُتِلُوا لأُكَفِّرَنَّ عَنْهُمْ سَيِّئَاتِهِمْ وَلأُدْخِلَنَّهُمْ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الأَنْهَارُ ثَوَاباً مِنْ عِنْدِ اللهِ وَاللهُ عِنْدَهُ حُسْنُ الثَّوَابِ * لاَ يَغُرَّنَّكَ تَقَلُّبُ الَّذِينَ كَفَرُوا فِي الْبِلاَدِ مَتَاعٌ قَلِيلٌ ثُمَّ مَأْوَاهُمْ جَهَنَّمُ وَبِئْسَ الْمِهَادُ * لكِنِ الَّذِينَ اتَّقَواْ رَبَّهُمْ لَهُمْ جَنَّاتٌ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا نُزُلاً مِنْ عِنْدِ اللهِ وَمَا عِنْدَ اللهِ خَيْرٌ لِلأَبْرَارِ * وَإِنَّ مِنْ أَهْلِ الْكِتَابِ لَمَنْ يُؤْمِنُ بِاللهِ وَمَا أُنْزِلَ إِلَيْكُمْ وَمَا أُنزِلَ إِلَيْهِمْ خَاشِعِينَ لِلَّهِ لاَ يَشْتَرُونَ بِآيَاتِ اللهِ ثَمَناً قَلِيلاً أُولَئِكَ لَهُمْ أَجْرُهُمْ عِنْدَ رَبِّهِمْ إِنَّ اللهَ سَرِيعُ الْحِسَابِ * يَأَيُّهَا

ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا ٱصْبِرُوا وَصَابِرُوا وَرَابِطُوا وَٱتَّقُوا ٱللَّهَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴾ [سورة آل عمران ١٩٠-٢٠٠]

Haƙiƙa a cikin halittar sammai da ƙassai, da saɓawar dare da rana, lallai akwai ayoyi ga ma'abuta hankula. (Su ne) waɗanda suke ambaton Allah a tsaye da kuma a zaune da kuma a kishingiɗe, suke kuma tunani a kan halittar sammai da ƙassai (suna cewa): "Ya Ubangijinmu! Ba Ka halicci wannan abu a banza ba. Tsarki ya tabbata gare Ka, Ka kiyashe mu azabar wuta. Ya Ubangijinmu! Haƙiƙa Kai, duk wanda Ka shigar da shi wuta, babu shakka Ka kunyata shi. Azzalumai kuwa ba su da wasu mataimaka. Ya Ubangijinmu! Haƙiƙa mu, mun ji mai kira yana kira zuwa ga imani, cewa: 'ku yi imani da Ubangijinku'. Sai muka yi imani. To, ya Ubangijinmu! Ka gafarta mana zunubanmu, Ka kuma kankare mana miyagun ayyukanmu, Ka kuma karɓi rayukanmu tare da mutane na gari. Ya Ubangijinmu! Ka ba mu abin da Ka yi mana alƙawari da shi a kan harshen manzanninka, kada kuma Ka kunyata mu ranar alƙiyama. Haƙiƙa, Kai ba Ka saɓa alƙawari". Sai Ubangijinsu ya amsa musu (cewa): "Haƙiƙa, Ni ba zan tozarta aikin wani mai aiki ba daga cikinku, namiji ko mace; sashinku daga sashi yake. To, waɗanda suka yi hijira, aka kuma fitar da su daga gidajensu, aka cuce su saboda Ni, suka kuma yi yaƙi, kuma aka kashe su, lallai zan kankare musu miyagun ayyukansu, kuma lallai zan shigar da su aljannatai waɗanda ƙoramu suke gudana ta ƙarƙashinsu; (wannan) sakamako ne daga Allah. Allah kuwa a wurinsa kyakkyawan sakamako yake. Kada kai-koman waɗanda suka kafirta a cikin garuruwa ta ruɗe ka. Jin daɗi ne ɗan ƙanƙani; sannan sakamakonsu wutar Jahannama ce, tir da wannan makwanta. Amma waɗanda suka ji tsoron Ubangijinsu, suna da

aljannatai waɗanda ƙoramu suke gudana ta ƙarƙashinsu, masu dawwama a cikinsu; wannan liyafa ce daga wajen Allah; abin da kuwa ya zo daga wajen Allah shi ya fi ga managarta. Kuma haƙiƙa akwai daga ma'abuta Littafi wanda yake yin imani da Allah da abin da aka saukar zuwa gare ku, da abin da aka saukar zuwa gare su, suna masu ƙanƙan da kai ga Allah, ba sa musanya ayoyin Allah da ɗan tamani ƙanƙani. Waɗancan suna da ladansu a wurin Ubangijinsu. Haƙiƙa Allah Mai hanzarta hisabi ne. Ya ku waɗanda suka yi imani! Ku yi haƙuri, kuma ku rinjayi kafirai a cikin haƙuri, kuma ku yi zaman ɗako, kuma ku ji tsoron Allah ko kwa rabauta. [Ali Imran, 190 zuwa ƙarshen surar].

## 2. Addu'ar sanya tufa

(5)

الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي كَسَانِي هَذَا (الثَّوْبَ) وَرَزَقَنِيهِ مِنْ غَيْرِ حَوْلٍ مِنِّي وَلاَ قُوَّةٍ.

Dukkan yabo ya tabbata ga Allah, wanda ya tufatar da ni wannan (tufa), kuma ya arzurta ni da ita, ba tare da wata dabara daga gare ni ba ko wani ƙarfi.

## 3. Addu'ar sanya sababbin tufafi

(6)

اللَّهُمَّ لَكَ الْحَمْدُ أَنْتَ كَسَوْتَنِيهِ، أَسْأَلُكَ خَيْرَهُ وَخَيْرَ مَا

صُنِعَ لَهُ، وَأَعُوذُ بِكَ مِنْ شَرِّهِ وَشَرِّ مَا صُنِعَ لَهُ.

Ya Allah! Dukkan yabo ya tabbata gare Ka, Kai ne Ka tufatar da ni shi (wannan tufar). Ina roƙonka alherinsa da alherin abin da aka yi shi dominsa, kuma ina neman tsarinka daga sharrinsa da sharrin abin da aka yi shi dominsa.

## 4. Addu'ar da ake ma wanda ya sanya sabuwar tufa

(7)

تُبْلِي وَيُخْلِفُ اللهُ تَعَالَى.

Allah ya sa ka mayar da ita tsumma, kuma Allah Maɗaukaki ya mayar maka da wata (tufar).

(8)

اِلْبَسْ جَدِيداً، وَعِشْ حَمِيداً، وَمُتْ شَهِيداً.

(Allah ya sa) ka sanya sabo, kuma ka rayu kana abin yabo, kuma ka mutu kana shahidi (wanda aka kashe a tafarkin Allah).

## 5. Abin faɗi yayin cire tufafi

(9)

بِسْمِ اللهِ.

Da sunan Allah.

## 6. Addu'ar shiga bandaki

(10)

[بِسْمِ اللهِ] اَللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوذُ بِكَ مِنَ الْخُبُثِ وَالْخَبَائِثِ.

Da sunan Allah, Ya Allah! ina neman tsarinka daga shaiɗanu maza da shaiɗanu mata.

## 7. Addu'ar fita daga bandaki

(11)

غُفْرَانَكَ.

Ya Allah! gafararka (na ke nema).

## 8. Zikiri gabanin alwala

(12)

بِسْمِ اللهِ

## 9. Zikiri bayan gama alwala

(13)

أَشْهَدُ أَنْ لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللهُ وَحْدَهُ لاَ شَرِيكَ لَهُ وَأَشْهَدُ أَنَّ مُحَمَّداً عَبْدُهُ وَرَسُولُهُ.

Ina shaidawa babu abin bautawa da gaskiya sai Allah, Shi Kadai, babu abokin tarayya a gare shi; kuma ina shaidawa cewa Muhammadu bawansa ne kuma manzonsa ne.

(14)

اَللَّهُمَّ اجْعَلْنِي مِنَ التَّوَّابِينَ وَاجْعَلْنِي مِنَ الْمُتَطَهِّرِينَ.

Ya Allah! Ka sanya ni a cikin masu yawan tuba, kuma Ka sanya ni a cikin masu tsarkaka.

(15)

سُبْحَانَكَ اللَّهُمَّ وَبِحَمْدِكَ أَشْهَدُ أَنْ لاَ إِلَهَ إِلاَّ أَنْتَ أَسْتَغْفِرُكَ وَأَتُوبُ إِلَيْكَ.

Tsarki ya tabbata gare Ka ya Allah tare da yabo gare Ka. Ina

shaidawa babu abin bautawa da gaskiya sai Kai, ina neman gafararka kuma ina tuba gareka.

## 10. Zikiri yayin fita daga gida

(16)

بِسْمِ اللهِ تَوَكَّلْتُ عَلَى اللهِ وَلاَ حَوْلَ وَلاَ قُوَّةَ إِلاَّ بِاللهِ.

Da sunan Allah (nake fita), na dogara ga Allah, kuma babu dabara, babu ƙarfi sai da Allah.

(17)

اَللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوذُ بِكَ أَنْ أَضِلَّ أَوْ أُضَلَّ، أَوْ أَزِلَّ أَوْ أُزَلَّ، أَوْ أَظْلِمَ أَوْ أُظْلَمَ، أَوْ أَجْهَلَ أَوْ يُجْهَلَ عَلَيَّ.

Ya Allah! ina neman tsarinka daga na ɓata ko a ɓatar da ni, ko na zame ko a zamar da ni, ko na yi zalunci ko a zalunce ni, ko na yi wauta ko a yi mini wauta.

## 11. Zikiri yayin shiga gida

(18)

بِسْمِ اللهِ وَلَجْنَا، وَبِسْمِ اللهِ خَرَجْنَا، وَعَلَى اللهِ رَبِّنَا

تَوَكَّلْنَا .

Da sunan Allah muka shiga, kuma da sunansa muka fita, kuma ga Allah Kaɗai, Ubangijinmu, muka dogara.

## 12. Addu'ar tafiya zuwa masallaci

(19)

اَللَّهُمَّ اجْعَلْ فِي قَلْبِي نُوراً ، وَفِي لِسَانِي نُوراً ، وَفِي سَمْعِي نُوراً ، وَفِي بَصَرِي نُوراً ، وَمِنْ فَوْقِي نُوراً ، وَمِنْ تَحْتِي نُوراً ، وَعَنْ يَمِينِي نُوراً ، وَعَنْ شِمَالِي نُوراً ، وَمِنْ أَمَامِي نُوراً ، وَمِنْ خَلْفِي نُوراً ، وَاجْعَلْ فِي نَفْسِي نُوراً ، وَأَعْظِمْ لِي نُوراً ، وَعَظِّمْ لِي نُوراً ، وَاجْعَلْ لِي نُوراً ، وَاجْعَلْنِي نُوراً ، اَللَّهُمَّ أَعْطِنِي نُوراً ، وَاجْعَلْ فِي عَصَبِي نُوراً ، وَفِي لَحْمِي نُوراً ، وَفِي دَمِي نُوراً ، وَفِي شَعْرِي نُوراً ، وَفِي بَشَرِي نُوراً ، اَللَّهُمَّ اجْعَلْ لِي نُوراً فِي قَبْرِي ، وَنُوراً فِي عِظَامِي ، وَزِدْنِي نُوراً ، وَزِدْنِي نُوراً ، وَزِدْنِي نُوراً ، وَهَبْ لِي نُوراً .

Ya Allah Ka sanya haske a cikin zuciyata, da haske a kan harshena, da haske a jina, da haske a ganina, da haske a birbishina, da haske a ƙarƙashina, da haske a damana, da haske a haguna, da haske a gabana, da haske a bayana; Ka sanya haske a cikin raina, Ka girmama haske gare ni, Ka girmama min haske, Ka sanya haske gare ni, Ka sanya ni (na zama) haske, Ka sanya haske a cikin jijiyoyina, da haske a cikin namana, da haske a cikin jinina, da haske a cikin gashina, da haske a cikin fatata. Ya Allah Ka sanya mini haske a cikin ƙabarina, da haske a cikin ƙasusuwana, Ka ƙara mini haske, Ka ƙara mini haske, Ka ƙara mini haske, Ka ba ni haske a kan haske.

## 13. Addu'ar shiga masallaci

(20)

أَعُوذُ بِاللهِ العَظِيمِ ، وَبِوَجْهِهِ الْكَرِيمِ ، وَسُلْطَانِهِ الْقَدِيمِ ، مِنَ الشَّيْطَانِ الرَّجِيمِ . بِسْمِ اللهِ ، وَالصَّلاَةُ وَالسَّلاَمُ عَلَى رَسُولِ اللهِ ، اَللَّهُمَّ افْتَحْ لِي أَبْوَابَ رَحْمَتِكَ .

Ina neman tsarin Allah Mai girma, da na Fuskarsa Mai Alfarma, da na Mulkinsa daɗaɗɗe, daga Shaiɗan tsinanne. Da sunan Allah, tsira da aminci su tabbata ga Manzon Allah. Ya Allah! ka buɗe mini ƙofofin rahamarka.

## 14. Addu'ar fita daga masallaci

(21)

بِسْمِ اللهِ وَالصَّلاَةُ وَالسَّلاَمُ عَلَى رَسُولِ اللهِ ، اَللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ مِنْ فَضْلِكَ ، اَللَّهُمَّ اعْصِمْنِي مِنَ الشَّيْطَانِ الرَّجِيمِ .

Da sunan Allah, tsira da aminci su tabbata ga Manzon Allah. Ya Allah! Ina roƙonka daga falalarka. Ya Allah! Ka kare ni daga Shaiɗan tsinanne.

## 15. Addu'o'in kiran sallah

(22)

Wanda ya ji kiran sallah zai faɗi dukkan abin da ladanin yake faɗi, sai dai idan ya ce:

حَيَّ عَلَى الصَّلاَةِ da حَيَّ عَلَى الْفَلاَحِ

Ku taho ga sallah; Ku taho ga babban rabo.

maimakon haka sai shi ya ce:

لاَحَوْلَ وَلاَ قُوَّةَ إِلاَّ بِاللَّهِ.

Babu dabara, babu ƙarfi sai da Allah.

(23)

Bayan ladanin ya yi kalmar shahada, sai shi (mai sauraron) kuma ya ce:

وَأَنَا أَشْهَدُ أَنْ لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ وَحْدَهُ لاَشَرِيكَ لَهُ وَأَنَّ مُحَمَّداً عَبْدُهُ وَرَسُوْلُهُ ، رَضِيتُ بِاللَّهِ رَبّاً ، وَبِمُحَمَّدٍ رَسُوْلاً وَبِالإِسْلامِ دِيناً.

Ni ma ina shaidawa cewa babu abin bautawa da gaskiya sai Allah, Shi Kadai, babu abokin tarayya a gare Shi, kuma Muhammadu bawansa ne, kuma manzonsa ne. Na yarda da Allah Shi ne Ubangiji, kuma Muhammadu shi ne Manzo, kuma Musulunci shi ne Addini.

(24)

Bayan ya gama amsa kiran sallar, sai ya yi salati ga Annabi, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi.

(25)

Sannan ya ce:

اللَّهُمَّ رَبَّ هَذِهِ الدَّعْوَةِ التَّامَّةِ وَالصَّلاةِ القَائِمَةِ آتِ مُحَمَّداً الوَسِيلَةَ وَالفَضِيلَةَ وَابْعَثْهُ مَقَاماً مَحْمُوْداً الَّذِي وَعَدْتَهُ ، إِنَّكَ لاَ تُخْلِفُ الْمِيعَادِ.

Ya Allah! Ubangijin wannan kira kammalalle, da wannan sallar da za a tsayar da ita, Ka ba wa Muhammadu wasila (matsayin kusanci a cikin Aljanna), da matsayin fifiko, kuma Ka tashe shi a matsayi abin godewa[1], wannan wanda Ka yi masa alƙawarinsa. Lalle Kai ba Ka saɓa alƙawari.

(26)

Sannan ya yi wa kansa addu'a tsakanin kiran sallah da tayar da iƙama, domin addu'a a wannan lokaci ba a ƙin karɓar ta.

## 16. Addu'ar buɗe sallah (wato bayan an yi kabbarar harama)

(27)

اللَّهُمَّ بَاعِدْ بَيْنِي وَبَيْنَ خَطَايَايَ كَمَا بَاعَدْتَ بَيْنَ الْمَشْرِقِ وَالْمَغْرِبِ ، اللَّهُمَّ نَقِّنِي مِنْ خَطَايَايَ كَمَا يُنَقَّى الثَّوْبُ الأَبْيَضُ مِنَ الدَّنَسِ ، اللَّهُمَّ اغْسِلْنِي مِنْ خَطَايَايَ بِالثَّلْجِ وَالْمَاءِ وَالْبَرَدِ.

Ya Allah! Ka nisanta tsakanina da laifuffukana kamar yadda Ka nisanta tsakanin gabas da yamma; Ya Allah! Ka tsarkake ni daga laifuffukana kamar yadda ake tsarkake farar tufa daga

---

[1] Shi ne matsayin ceto wanda mutanen farko da na ƙarshe za su gode masa.

ɗauɗa; Ya Allah! Ka wanke ni daga laifuffukana da ƙanƙara da ruwa da raɓa.

(28)

سُبْحَانَكَ اللَّهُمَّ وَبِحَمْدِكَ وَتَبَارَكَ اسْمُكَ وَتَعَالَى جَدُّكَ وَلاَ إِلَهَ غَيْرُكَ.

Tsarki ya tabbata gareka Ya Allah, tare da yabo gareka; Albarkatun Sunanka sun yawaita; Mulkinka da girmanka sun ɗaukaka; babu abin bautawa da gaskiya ba Kai ba.

(29)

وَجَّهْتُ وَجْهِيَ لِلَّذِي فَطَرَ السَّمَوَاتِ وَالأَرْضَ حَنِيفاً وَمَا أَنَا مِنَ الْمُشْرِكِينَ ، إِنَّ صَلاتِي وَنُسُكِي وَمَحْيَايَ وَمَمَاتِي لِلَّهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ ، لاَ شَرِيكَ لَهُ وَبِذَلِكَ أُمِرْتُ وَأَنَا مِنَ الْمُسْلِمِينَ. اللَّهُمَّ أَنتَ الْمَلِكُ لاَ إِلَهَ إِلاَّ أَنْتَ ، أَنْتَ رَبِّي وَأَنَا عَبْدُكَ ، ظَلَمْتُ نَفْسِي وَاعْتَرَفْتُ بِذَنْبِي فَاغْفِرْ لِي ذُنُوبِي جَمِيعاً إِنَّهُ لاَ يَغْفِرُ الذُّنُوبَ إِلاَّ أَنْتَ ، وَاهْدِنِي لأَحْسَنِ الأَخْلاقِ لاَ يَهْدِي لأَحْسَنِهَا إِلاَّ أَنْتَ ، وَاصْرِفْ

عَنِّي سَيِّئَهَا ، لاَ يَصْرِفُ عَنِّي سَيِّئَهَا إِلاَّ أَنْتَ ، لَبَّيْكَ وَسَعْدَيْكَ ، وَالْخَيْرُ كُلُّهُ بِيَدَيْكَ ، وَالشَّرُّ لَيْسَ إِلَيْكَ ، أَنَا بِكَ وَإِلَيْكَ ، تَبَارَكْتَ وَتَعَالَيْتَ ، أَسْتَغْفِرُكَ وَأَتُوبُ إِلَيْكَ.

Na juya fuskata ga wanda ya ƙagi halittar sammai da ƙassai, ina mai karkata ga addini na gaskiya, kuma ni ba na cikin mushrikai. Lallai sallata da ayyukan ibadata da rayuwata da mutuwata na Allah ne, Ubangijin talikai; babu abokin tarayya a gare Shi, kuma da wannan aka umarce ni, kuma ni ina daga cikin musulmi. Ya Allah! Kai ne Sarki, babu abin bautawa da gaskiya sai Kai; Kai ne Ubangijina, kuma ni bawanka ne; na zalunci kaina, kuma na tabbatar da zunubina; Ka gafarta mini zunubaina dukkaninsu, ba wanda yake gafarta zunubai sai Kai; Ka shiryar da ni zuwa ga mafi kyawun ɗabi'u, babu wanda yake shiryarwa ga mafi kyawunsu sai Kai; Ka gusar da miyagunsu (ɗabi'u) daga gare ni, babu wanda zai gusar da miyagunsu daga gare ni sai Kai. Na amsa maka, na sake amsa maka, da biyayya gare Ka bayan biyayya; kuma arziki naka ne, kuma alheri dukkaninsa yana Hannunka, sharri kuma ba a dangana shi gare Ka.[1] Ni kuma dacewata tana gare Ka, kuma

---

[1] Sharrin da aka halitta ba a dangana shi ga Allah ba tare da an ambace shi da wani alheri ba. Idan aka dangana shi ga Allah, to ana yin haka ne ta ɗayan fuskoki uku: Na ɗaya idan aka danganta shi ga mahaluƙi, kamar faɗin Allah مِنْ شَرِّ مَا خَلَقَ watau daga sharrin abin da (Allah) Ya halitta. Na biyu a ambace shi ba tare da faɗin wanda ya yi shi ba, kamar faɗin Allah:

﴿وَأَنَّا لَا نَدْرِي أَشَرٌّ أُرِيدَ بِمَنْ فِي الْأَرْضِ أَمْ أَرَادَ بِهِمْ رَبُّهُمْ رَشَدًا﴾

gare, Ka nake fakewa. Alherinka ya yawaita, kuma Ka ɗaukaka. Ina neman gafararka, kuma ina tuba gare Ka.

(30)

اللَّهُمَّ رَبَّ جِبْرَائِيلَ وَمِيكَائِيلَ وَإِسْرَافِيلَ ، فَاطِرَ السَّمَوَاتِ وَالأَرْضِ ، عَالِمَ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ ، أَنْتَ تَحْكُمُ بَيْنَ عِبَادِكَ فِيمَا كَانُوا فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ، اِهْدِنِي لِمَا اخْتُلِفَ فِيهِ مِنَ الْحَقِّ بِإِذْنِكَ إِنَّكَ تَهْدِي مَنْ تَشَاءُ إِلَى صِرَاطٍ مُسْتَقِيمٍ .

Ya Allah! Ya Ubangijin Jibrilu da Mika'ilu da Israfilu! Mai ƙagen halittar sammai da ƙassai, Masanin fake da sarari! Kai ne Kake hukunci tsakanin bayinka cikin abin da suka kasance suna sassaɓawa a cikinsa (na gaskiya). Ka shiryе ni zuwa ga abin da aka sassaɓa a cikinsa na gaskiya da Nufinka; haƙiƙa Kai ne mai shiryar da wanda Ka so (shiriyarsa) zuwa ga tafarki madaidaici.

---

"Hakika mu ba mu sani ba shin sharri aka nufa ga waɗanda ke cikin ƙasa, ko kuwa Ubangijinsu ya nufi shiriya ne da su?" Ka ga sai Allah ya ambaci shiriya ya dangana ta ga Kansa, amma sharri kuwa sai ba a ambaci mai aikata shi ba. Na uku: idan aka ambace shi da nufin shigarsa cikin komai, kamar a ce: Allah, Mahaliccin komai. Domin a nan alheri da sharri duk sun shiga. (Minhajus Sunnah na Ibn Taymiyya, 5/410). [Bayanin mai tarjama].

(31)

اللَّهُ أَكْبَرُ كَبِيراً ، اللَّهُ أَكْبَرُ كَبِيراً ، اللَّهُ أَكْبَرُ كَبِيراً ، وَالْحَمْدُ لِلَّهِ كثيراً ، وَالْحَمْدُ لِلَّهِ كَثِيراً ، وَالْحَمْدُ لِلَّهِ كَثِيراً ، وَسُبْحَانَ اللَّهِ بُكْرَةً وَأَصِيلاً. (ثلاثاً)

أَعُوْذُ بِاللَّهِ مِنَ الشَّيْطَانِ مِنْ نَفْخِهِ وَ نَفْثِهِ وَ هَمْزِهِ.

Ina girmama Allah girmamawa, Ina girmama Allah girmamawa, Ina girmama Allah girma-mawa. Kuma yabo ya tabbata ga Allah, mai yawa, yabo ya tabbata ga Allah, mai yawa, yabo ya tabbata ga Allah, mai yawa. Tsarki ya tabbata ga Allah a safiya da yammaci (sau uku). Ina neman tsari da Allah daga Shaiɗan, daga hurawarsa, da tofinsa da kuma zungure-zungurensa.[1]

(32)

Annabi, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya kasance idan ya tashi cikin dare zai yi sallar dare (tahajjudi) yana cewa:

اللَّهُمَّ لَكَ الْحَمْدُ أَنْتَ نُورُ السَّمَوَاتِ وَالأَرْضِ وَمَنْ

---

[1] An fassara hurawar Shaiɗan da girman kai, tofinsa kuma da waƙe-waƙe, zungure-zungurensa kuma da hauka. Duba ƙarshen hadisin cikin Sunan Abu Dawud (1/486).

فِيهِنَّ ، وَلَكَ الْحَمْدُ أَنْتَ قَيِّمُ السَّمَوَاتِ وَالأَرْضِ وَمَنْ
فِيهِنَّ ، ]وَلَكَ الْحَمْدُ أَنْتَ رَبُّ السَّمَوَاتِ وَالأَرْضِ وَمَنْ
فِيهِنَّ ] ]وَلَكَ الْحَمْدُ لَكَ مُلْكُ السَّمَوَاتِ وَالأَرْضِ وَمَنْ
فِيهِنَّ ] ]وَلَكَ الْحَمْدُ أَنْتَ مَلِكُ السَّمَوَاتِ وَالأَرْضِ ]
]وَلَكَ الْحَمْدُ ] [أَنْتَ الْحَقُّ ، وَوَعْدُكَ الْحَقُّ ، وَقَوْلُكَ
الْحَقُّ ، وَلِقَاؤُكَ الْحَقُّ ، وَالْجَنَّةُ حَقٌّ ، وَالنَّارُ حَقٌّ ،
وَالنَّبِيُّونَ حَقٌّ ، وَمُحَمَّدٌ ﷺ حَقٌّ ، وَالسَّاعَةُ حَقٌّ ] ]اللَّهُمَّ
لَكَ أَسْلَمْتُ ، وَعَلَيْكَ تَوَكَّلْتُ ، وَبِكَ آمَنْتُ ، وَإِلَيْكَ
أَنَبْتُ وَبِكَ خَاصَمْتُ وَإِلَيْكَ حَاكَمْتُ ، فَاغْفِرْ لِي مَا
قَدَّمْتُ ، وَمَا أَخَّرْتُ ، وَمَا أَسْرَرْتُ ، وَمَا أَعْلَنْتُ ]
]أَنْتَ الْمُقَدِّمُ ، وَأَنْتَ الْمُؤَخِّرُ ، لاَ إِلَهَ إِلاَّ أَنْتَ ] ]أَنْتَ
إِلَهِي لاَ إِلَهَ إِلاَّ أَنْتَ .

Ya Allah! Dukkan yabo ya tabbata gare Ka, Kai ne Hasken sammai da ƙassai da wanda ke cikinsu; kuma dukkan yabo ya tabbate gare Ka, Kai ne Mai tsayar da sammai da ƙassai da wanda ke cikinsu da ƙarfin ikonka; kuma dukkan yabo ya tabbata gare Ka, Kai ne Ubangijin sammai da ƙassai da wanda

ke cikinsu; kuma dukkan yabo ya tabbata gare Ka, Kai ne da sarautar sammai da ƙassai da wanda ke cikinsu; kuma dukkan yabo ya tabbata gare Ka, Kai ne Sarkin sammai da ƙassai, kuma dukkan yabo ya tabbata gare Ka. Kai ne Gaskiya, kuma alƙawarinka shi ne gaskiya, kuma maganarka ita ce gaskiya, kuma saduwa da Kai ita ce gaskiya. Kuma aljanna gaskiya ce, wuta ma gaskiya ce, Annabawa ma gaskiya ne, (Annabi) Muhammadu ma, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, gaskiya ne, sa'ar ƙiyama ma gaskiya ce. Ya Allah! gare Ka kaɗai na miƙa wuya, kuma da Kai kaɗai na dogara, kuma da Kai kaɗai na yi imani, kuma zuwa gare Ka kaɗai nake komawa, kuma saboda Kai ne kaɗai na yi jayayya, kuma gare Ka kaɗai na kai hukunci. Don haka Ka gafarta mini abin da ya wuce da abin da zai zo, da abin da na ɓoye da abin da na bayyana. Kai ne Mai gabatarwa, kuma Kai ne Mai jinkirtarwa; babu abin bautawa da gaskiya sai Kai. Kai ne Wanda nake bautawa; babu abin bautawa da gaskiya sai Kai.

## 17. Addu'ar Ruku'u

(33)

سُبْحَانَ رَبِّيَ الْعَظِيمِ. (ثلاثاً)

Tsarki ya tabbata ga Ubangijina Mai girma. (sau uku).

(34)

سُبْحَانَكَ اللَّهُمَّ رَبَّنَا وَبِحَمْدِكَ اللَّهُمَّ اغْفِرْ لِي.

Tsarki ya tabbata gare Ka, ya Allah! Ya Ubangijinmu, tare da godiya gare Ka. Ya Allah! Ka gafarta mini.

(35)

سُبُّوحٌ قُدُّوسٌ رَبُّ الْمَلَائِكَةِ وَالرُّوحِ.

(Ubangiji) abin tsarkakewa, mai kubuta daga dukkan abin da bai kamace shi ba, Ubangijin Mala'iku da Jibrilu.

(36)

اللَّهُمَّ لَكَ رَكَعْتُ وَبِكَ آمَنْتُ ، وَلَكَ أَسْلَمْتُ خَشَعَ لَكَ سَمْعِي ، وَبَصَرِي ، وَمُخِّي ، وَعَظْمِي ، وَعَصَبِي ، وَمَا اسْتَقَلَّ بِهِ قَدَمِي.

Ya Allah! gare Ka na yi ruku'u, kuma da Kai na yi imani, kuma gare Ka na mika wuya. Jina ya yi kaskanci gare Ka, haka ma ganina da bargona, da kashina, da jijiyata, da kuma abin da kafata ke dauke da shi.

(37)

سُبْحَانَ ذِي الْجَبَرُوتِ ، وَالْمَلَكُوتِ ، وَالْكِبْرِيَاءِ ، وَالْعَظَمَةِ.

Tsarki ya tabbata ga (Allah) Mai ɗole, da mulki, da ƙasaitar ɗaukaka, da girma.

## 18. Addu'ar ɗagowa daga Ruku'u

(38)

سَمِعَ اللَّهُ لِمَنْ حَمِدَهُ.

Allah ya ji wanda ya gode masa.

(39)

رَبَّنَا وَلَكَ الْحَمْدُ حَمْداً كَثِيراً طَيِّباً مُبَارَكاً فِيهِ.

Ya Ubangijinmu! Dukkan yabo ya tabbata gare Ka, yabo mai yawa, kyakkyawa, kuma abin sa wa albarka a cikinsa.

(40)

مِلْءَ السَّمَوَاتِ وَمِلْءَ الأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا وَمِلْءَ مَا شِئْتَ مِنْ شَيْءٍ بَعْدُ . أَهْلَ الثَّنَاءِ وَالْمَجْدِ أَحَقُّ مَا قَالَ الْعَبْدُ وَكُلُّنَا لَكَ عَبْدٌ . اللَّهُمَّ لاَ مَانِعَ لِمَا أَعْطَيْتَ وَلاَ مُعْطِيَ لِمَا مَنَعْتَ وَلاَ يَنْفَعُ ذَا الْجَدِّ مِنْكَ الْجَدُّ .

Ya Ubangijinmu! Dukkan yabo ya tabbata gare Ka, (yabo) mai

cika sammai da ƙassai da abin da ke tsakaninsu, mai cika duk wani abu da Ka so bayan haka. Ya Wanda ya cancanci yabo da ɗaukaka. (Wannan yabo) shi ne mafi cancantar abin da bawa ya faɗa, kuma dukkaninmu bayi ne gare Ka. Ya Allah! Babu mai hana abin da Ka bayar, kuma babu mai bayar da abin da Ka hana, kuma wadata ba ta tsirar da mai wadata daga gare Ka.

## 19. Addu'ar Sujada

(41)

سُبْحَانَ رَبِّيَ الأَعْلَى. (ثلاثاً)

Tsarki ya tabbata ga Ubangijina Mafi ɗaukaka (sau uku).

(42)

سُبْحَانَكَ اللَّهُمَّ رَبَّنَا وبِحَمْدِكَ اللَّهُمَّ اغْفِرْ لِي.

Tsarki ya tabbata gare Ka, ya Allah! Ya Ubangijinmu! tare da godiya gare Ka. Ya Allah! Ka gafarta mini.

(43)

سُبُّوحٌ قُدُّوسٌ رَبُّ المَلائِكَةِ وَالرُّوحِ.

(Ubangiji) abin tsarkakewa, mai kuɓuta daga dukkan abin da bai kamace shi ba, Ubangijin Mala'iku da Jibrilu.

(44)

اللَّهُمَّ لَكَ سَجَدْتُ وَبِكَ آمَنْتُ ، وَلَكَ أَسْلَمْتُ سَجَدَ وَجْهِي لِلَّذِي خَلَقَهُ وَصَوَّرَهُ وَشَقَّ سَمْعَهُ وَبَصَرَهُ تَبَارَكَ اللَّهُ أَحْسَنُ الخَالِقِينَ .

Ya Allah! Gare Ka na yi sujada, kuma da Kai na yi imani, kuma gare Ka na mik̃a wuya. Fuskata ta yi sujada ga Wanda ya halicce ta, kuma ya yi mata surarta, kuma ya tsaga ji da gani a gare ta. Allah mafi gwanintar masu halitta, ya girma, kuma alherinsa ya yawaita.

(45)

سُبْحَانَ ذِي الْجَبَرُوتِ ، وَالْمَلَكُوتِ ، وَالكِبْرِيَاءِ ، وَالْعَظَمَةِ.

Tsarki ya tabbata ga (Allah) Mai dole, da mulki, da k̃asaitar ɗaukaka da girma.

(46)

اللَّهُمَّ اغْفِرْ لِي ذَنْبِي كُلَّهُ ، دِقَّهُ وَجِلَّهُ ، وَأَوَّلَهُ وَآخِرَهُ وَعَلانِيَتَهُ وَسِرَّهُ.

Ya Allah! Ka gafarta mini zunubaina dukkaninsu, ƙananansu da manyansu, na farkonsu da na ƙarshensu, bayanannunsu da ɓoyayyunsu.

(47)

اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوْذُ بِرِضَاكَ مِنْ سَخَطِكَ ، وَبِمُعَافَاتِكَ مِنْ عُقُوبَتِكَ وَأَعُوْذُ بِكَ مِنْكَ ، لاَ أُحْصِي ثَنَاءً عَلَيْكَ أَنْتَ كَمَا أَثْنَيْتَ عَلَى نَفْسِكَ.

Ya Allah! Ina neman tsari da Yardarka daga Fushinka, da kuma Rangwamanka daga Uƙubarka, kuma ina neman tsari da Kai daga gare Ka. Ban isa na tuƙe ga yabo mai cancanta gare Ka ba; Kai dai kamar yadda Ka yabi Kanka ne.

## 20. Addu'ar Zama Tsakanin Sujadar Farko Da Ta Biyu

(48)

رَبِّ اغْفِرْ لِي ، رَبِّ اغْفِرْ لِي.

Ya Ubangijina! Ka gafarta mini, Ya Ubangijina! Ka gafarta mini.

(49)

اللَّهُمَّ اغْفِرْ لِي ، وَارْحَمْنِي ، وَاهْدِنِي ، وَاجْبُرْنِي ، وَ عَافِنِي، وَارْزُقْنِي، وَارْفَعْنِي.

Ya Allah! Ka gafarta mini, Ka ji ƙai na, Ka shirye ni, Ka wadata ni, Ka ba ni lafiya da tsira daga musifu, Ka azurta ni, Ka ɗaukaka ni.

## 21. Addu'ar Sujadar Tilawar Alƙur'ani

(50)

سَجَدَ وَجْهِي لِلَّذِي خَلَقَهُ وَشَقَّ سَمْعَهُ وَبَصَرَهُ بِحَوْلِهِ وَقُوَّتِهِ ﴿فَتَبَارَكَ اللَّهُ أَحْسَنُ الْخَالِقِينَ﴾

Fuskata ta yi sujada ga Wanda Ya halicce ta, kuma ya tsaga ji da gani a gare ta, da Iyawarsa da kuma Karfinsa. Allah mafi gwanintar masu halitta, ya girma, kuma alherinsa ya yawaita.

(51)

اللَّهُمَّ اكْتُبْ لِي بِهَا عِنْدَكَ أَجْراً ، وَضَعْ عَنِّي بِهَا وِزْراً، وَاجْعَلْهَا لِي عِنْدَكَ ذُخراً ، وَتَقَبَّلْهَا مِنِّي كَمَا تَقَبَّلْتَهَا مِنْ عَبْدِكَ دَاوُدَ.

Ya Allah! Ka rubuta mini lada saboda ita (sujadar), Ka kankare mini zunubi saboda ita, Ka sanya ta ta zamo taskar arziki gare ni a wajen Ka, kuma Ka karɓe ta daga gare ni kamar yadda Ka karɓe ta daga bawanka Dawuda.

## 22. Tahiyya

(52)

التَّحِيَّاتُ لِلَّهِ وَالصَّلَوَاتُ وَالطَّيِّبَاتُ ، السَّلاَمُ عَلَيْكَ أَيُّهَا النَّبِيُّ وَرَحْمَةُ اللَّهِ وَبَرَكَاتُهُ ، السَّلاَمُ عَلَيْنَا وَعَلَى عِبَادِكَ الصَّالِحِينَ. أَشْهَدُ أَنْ لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ وأَشْهَدُ أَنَّ مُحَمَّداً عَبْدُهُ وَرَسُولُهُ.

Dukkan nau'in ban girma ya tabbata ga Allah, da kuma salloli da kyawawan kalmomi. Aminci ya tabbata gare ka ya Annabi, da rahamar Allah da albarkatunsa. Aminci ya tabbata gare mu, da kuma ga bayin Allah salihai. Ina shaidawa cewa babu abin bautawa da gaskiya sai Allah, kuma ina shaidawa cewa Muhammad bawansa ne kuma manzonsa ne.[1]

---

[1] An ruwaito lafuza daban-daban na tahiyya daga Annabi tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi; kowane lafazi mutum ya lizimta daga cikin waɗanda aka ruwaito ya yi daidai. [Bayanin mai tarjama].

## 23. Salati Ga Annabi, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, bayan Tahiyya

(53)

اللَّهُمَّ صَلِّ عَلَى مُحَمَّدٍ وَعَلَى آلِ مُحَمَّدٍ، كَمَا صَلَّيْتَ عَلَى إِبْرَاهِيمَ وَعَلَى آلِ إِبْرَاهِيمَ إِنَّكَ حَمِيدٌ مَجِيدٌ، اللَّهُمَّ بَارِكْ عَلَى مُحَمَّدٍ وَعَلَى آلِ مُحَمَّدٍ، كَمَا بَارَكْتَ عَلَى إِبْرَاهِيمَ وَعَلَى آلِ إِبْرَاهِيمَ إِنَّكَ حَمِيدٌ مَجِيدٌ.

Ya Allah! Ka yi salati[1] ga Muhammadu, da alayen[2] Muhammadu, kamar yadda Ka yi salati ga Ibrahimu da alayen Ibrahimu, lallai Kai abin godewa ne, Mai girma. Ya Allah! Ka yi albarka ga Muhammadu, da alayen Muhammadu, kamar yadda Ka yi albarka ga Ibrahimu, da alayen Ibrahimu, lallai Kai abin godewa ne, Mai girma.

(54)

---

[1] Ma'anar salatin Allah ga Annabi, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, shi ne yabo gare shi a wajen Mala'iku, da girmama shi. Haka aka ruwaito daga Abu Aliya, kuma wannan shi ne abin da yawancin malamai suka rinjayar wajen ma'anar salati. (duba Fat'hul Bari 11/155-156). [Bayanin mai tarjama].

[2] Abin nufi da alayen Annabi, tsira da amincin Allah su tabbata gare shi, su ne 'yan gidansa, waɗanda suka haɗa matansa, da kuma duk waɗanda aka haramta musu cin sadaka, su ne Banu Hashim. (Fat'hul Bari, 11/160). [Bayanin mai tarjama].

اللَّهُمَّ صَلِّ عَلَى مُحَمَّدٍ وَعَلَى أَزْوَاجِهِ وَذُرِّيَّتِهِ كَمَا صَلَّيْتَ عَلَى آلِ إِبْرَاهِيمَ. وَبَارِكْ عَلَى مُحَمَّدٍ وَعَلَى أَزْوَاجِهِ وَذُرِّيَّتِهِ كَمَا بَارَكْتَ عَلَى آلِ إِبْرَاهِيمَ، إِنَّكَ حَمِيدٌ مَجِيدٌ.

Ya Allah! Ka yi salati ga Muhammadu, da kuma ga matansa da zuriyarsa, kamar yadda Ka yi salati ga alayen Ibrahim. Kuma Ka yi albarka ga Muhammadu, da kuma ga matansa da zuriyarsa, kamar yadda Ka yi albarka ga alayen Ibrahim. Lallai Kai abin godewa ne, Mai girma.

## 24. Addu'ar bayan Tahiyar ƙarshe kafin Sallama

(55)

اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوذُ بِكَ مِنْ عَذَابِ الْقَبْرِ، وَمِنْ عَذَابِ جَهَنَّمَ، وَمِنْ فِتْنَةِ الْمَحْيَا وَالْمَمَاتِ، وَمِنْ شَرِّ فِتْنَةِ الْمَسِيحِ الدَّجَّالِ.

Ya Allah! Ina neman tsari da Kai daga azabar ƙabari, da azabar Jahannama, da fitinar rayuwa da ta mutuwa, da sharrin fitinar Dujal shafaffe[1].

[1] Dujal mutum ne da zai bayyana a ƙarshen zamani, ya bayyana biyayya ga addini, sannan ya zo ya yi da'awar annabci, sannan kuma ya yi

(56)

اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوْذُ بِكَ مِنْ عَذَابِ الْقَبْرِ ، وَأَعُوْذُ بِكَ مِنْ فِتْنَةِ الْمَسِيحِ الدَّجَّالِ ، وَأَعُوْذُ بِكَ مِنْ فِتْنَةِ الْمَحْيَا وَالْمَمَاتِ . اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوْذُ بِكَ مِنَ الْمَأْثَمِ وَالْمَغْرَمِ.

Ya Allah! Ina neman tsarinka daga azabar ƙabari, kuma ina neman tsarinka daga fitinar Dujal shafaffe, kuma ina neman tsarinka daga fitinar rayuwa da ta mutuwa. Ya Allah! Ina neman tsarinka daga laifi da bashi.

(57)

اللَّهُمَّ إِنِّي ظَلَمْتُ نَفْسِي ظُلْماً كَثِيراً وَلاَ يَغْفِرُ الذُّنُوبَ

---

da'awar allanta, domin ya fitini bayi su bar addininsu. Kuma babu wata fitina da ta kai fitinarsa tsanani tun daga halittar Annabi Adam, amincin Allah ya tabbata a gare shi, har izuwa tashin Alƙiyama. Waɗannan bayanai da wasunsu duk sun zo cikin hadisan Annabi, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi.
Ana ambatonsa da Al-Masihud Dajjal, wato Dujal shafaffe, kamar yadda ake ambaton Annabi Isa, amincin Allah ya tabbata a gare shi, da Al-Masihu. Abin da ake nufi da wannan kalma in an dangana ta ga Dujal shi ne mai shafaffen ido, domin Allah zai shafe idonsa na dama, ya rubuta 'kafiri' a goshinsa yadda kowane mumini zai iya karantawa. Idan kuwa aka dangana ta ga Annabi Isa, amincin Allah ya tabbata a gare shi, ana nufin mai isa matuƙa wajen gaskiya, ko kuma mai shafawa, wato ba ya shafan wani mai cuta da hannunsa face ya warke. (Fat'hul Bari, 2/318, 6/472, 13/91). [Bayanin mai tarjama].

إِلاَ أَنْتَ فَاغْفِرْ لِي مَغْفِـرَةً مِـنْ عِنْـدِكَ وَارْحَمْنِـي، إِنَّـكَ أَنْتَ الْغَفُورُ الرَّحِيمُ.

Ya Allah! Hakika ni na zalunci kai na, zalunci mai yawa, kuma babu mai gafarta zunubai sai Kai. Saboda haka Ka gafarta mini, gafara daga gare Ka, kuma Ka ji ƙai na, lallai Kai ne Mai yawan gafara, Mai yawan jin ƙai.

(58)

اللَّهُمَّ اغْفِرْ لِي مَا قَدَّمْتُ ، وَمَا أَخرَّتُ ، وَمَا أَسْرَرْتُ ، وَمَا أَعْلَنْتُ ، وَمَا أَسْرَفْتُ ، وَمَـا أَنْـتَ أَعْلَـمُ بِـهِ مِنّـي . أَنْتَ الْمُقَدِّمُ ، وَأَنْتَ الْمُؤَخِّرُ لاَ إِلَهَ إِلاَّ أَنْتَ.

Ya Allah! Ka gafarta mini abin da ya wuce da abin da zai zo, da abin da na ɓoye da abin da na bayyana, da kuma abin da Kai ne Ka fi ni saninsa. Kai ne Mai gabatarwa, kuma Kai ne Mai jinkirtarwa; babu abin bautawa da gaskiya sai Kai.

(59)

اللَّهُمَّ أَعِنّي عَلَى ذِكْرِكَ ، وَشُكْرِكَ ، وَحُسْنِ عِبَادَتِكَ .

Ya Allah! Ka taimake ni a kan zikirinka, da yin godiya gare Ka da kyautata ibada gare Ka.

(60)

اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوْذُ بِكَ مِنَ الْبُخْلِ ، وَأَعُوْذُ بِكَ مِنَ الْجُبْنِ ، وأَعُوْذُ بِكَ مِنْ أَنْ أُرَدَّ إِلَى أَرْذَلِ الْعُمُرِ ، وَأَعُوْذُ بِكَ مِنْ فِتْنَةِ الدُّنْيَا وَعَذَابِ الْقَبْرِ .

Ya Allah! Ina neman tsarinka daga rowa, kuma ina neman tsarinka daga tsoro, kuma ina neman tsarinka da a maida ni zuwa wulaƙantacciyar rayuwa (tsufa tukuf-tukuf), kuma ina neman tsarinka daga fitinar duniya da azabar ƙabari.

(61)

اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ الْجَنَّةَ وأَعُوْذُ بِكَ مِنَ النَّارِ .

Ya Allah! Ina roƙon Ka aljanna, kuma ina neman tsarinka daga wuta.

(62)

اللَّهُمَّ بِعِلْمِكَ الْغَيْبَ وَقُدْرَتِكَ عَلَى الْخَلْقِ أَحْيِنِي مَا عَلِمْتَ الْحَيَاةَ خَيْراً لِي وَتَوَفَّنِي إِذَا عَلِمْتَ الْوَفَاةَ خَيْراً لِي ، اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ خَشْيَتَكَ فِي الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ ،

وَأَسْأَلُكَ كَلِمَةَ الْحَقِّ فِي الرِّضَا وَالْغَضَبِ ، وَأَسْأَلُكَ الْقَصْدَ فِي الْغِنَى وَالْفَقْرِ ، وَأَسْأَلُكَ نَعِيماً لاَ يَنْفَدُ ، وَأَسْأَلُكَ قُرَّةَ عَيْنٍ لاَ تَنْقَطِعُ ، وَأَسْأَلُكَ الرِّضَا بَعْدَ الْقَضَاءِ ، وَأَسْأَلُكَ بَرْدَ الْعَيْشِ بَعْدَ الْمَوْتِ ، وَأَسْأَلُكَ لَذَّةَ النَّظَرِ إِلَى وَجْهِكَ وَالشَّوْقَ إِلَى لِقَائِكَ فِي غَيْرِ ضَرَّاءَ مُضِرَّةٍ وَلاَ فِتْنَةٍ مُضِلَّةٍ اللَّهُمَّ زَيِّنَّا بِزِينَةِ الإِيمَانِ وَاجْعَلْنَا هُدَاةً مُهْتَدِينَ .

Ya Allah! Saboda Saninka da abin da ya faku, da kuma Ikonka a kan halitta, Ka rayar da ni idan Ka san rayuwa ta fi alheri a gare ni; kuma Ka kashe ni idan Ka san mutuwa ta fi alheri a gare ni. Ya Allah! Ina roƙonka jin tsoronka a ɓoye da kuma a sarari, kuma ina roƙonka faɗar gaskiya a halin daɗin rai da halin fushi, kuma ina roƙonka tsakaitawa a cikin wadata da talauci, kuma ina roƙonka ni'ima da ba ta ƙarewa, kuma ina roƙonka sanyin idaniya (wato farin ciki) da ba ya yankewa. Kuma ina roƙonka yarda da ƙaddara bayan afkuwarta. Kuma ina roƙonka rayuwa ta ni'ima bayan mutuwa. Kuma ina roƙonka daɗin kallon Fuskarka, da kuma shauƙin saduwa da Kai, ba tare da cuta mai cutarwa ba, ko fitina mai ɓatarwa. Ya Allah! Ka yi mana ado da adon imani, kuma Ka sanya mu masu shiryarwa kuma shiryayyu.

(63)

اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ يَا اللَّـهُ بِـأَنَّكَ الْوَاحِـدُ الأَحَـدُ الصَّمَـدُ الَّذِي لَمْ يَلِدْ وَلَمْ يُولَدْ وَلَمْ يَكُنْ لَهُ كُفُواً أَحَـدٌ أَنْ تَغْفِـرَ لِي ذُنُوبِي إِنَّكَ أَنتَ الْغَفُورُ الرَّحِيمُ .

Ya Allah! Ina roƙonka, ya Allah, saboda Kai ne Ɗaya Kaɗai tal, Wanda ake nufa da dukkan buƙatu, Wanda bai haifa ba, kuma ba a haife Shi ba, kuma babu wani tamka a gare Shi, Ka gafarta mini zunubai na, Kai ne Mai yawan gafara, Mai yawan jin-ƙai.

(64)

اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ بِأَنَّ لَكَ الْحَمْدَ لاَ إِلَهَ إِلاَّ أَنْتَ وَحْدَكَ لاَ شَرِيكَ لَكَ الْمَنَّانُ ، يَا بَدِيعَ السَّمَوَاتِ وَالأَرْضِ يَـاذَا الْجَلاَلِ وَالإِكْرَامِ ، يَـاحَيُّ يَـاقَيُّومُ إِنِّـي أَسْـأَلُكَ الْجَنَّـةَ وَأَعُوْذُ بِكَ مِنَ النَّارِ .

Ya Allah! Ina roƙonka saboda dukkan yabo ya tabbata gare Ka, babu abin bautawa da gaskiya sai Kai, Kai kaɗai, babu abokin tarayya a gare Ka, Mai yawan baiwa; ya Maƙagin halittar sammai da ƙasa, ya Ma'abocin girma da alheri, ya Rayayye, ya Mai tsayuwa da komai, ina roƙonka aljanna, kuma ina neman tsarinka daga wuta.

(65)

اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ بِأَنِّي أَشْهَدُ أَنَّكَ أَنْتَ اللَّهُ لاَ إِلَهَ إِلاَّ أَنْتَ الأَحَدُ الصَّمَدُ الَّذِي لَمْ يَلِدْ وَلَمْ يُولَدْ وَلَمْ يَكُنْ لَهُ كُفُواً أَحَدٌ.

Ya Allah! Ina roƙonka, saboda ni na shaida cewa Kai ne Allah, babu abin bautawa da gaskiya sai Kai, Kai Kaɗai tal, Wanda ake nufa da dukkan buƙatu, Wanda bai haifa ba, kuma ba a haife Shi ba, kuma babu wani tamka a gare Shi.

## 25. Zikirin bayan an yi sallama daga sallah

(66)

أَسْتَغْفِرُ اللَّهَ. (ثلاثاً)

اللَّهُمَّ أَنْتَ السَّلاَمُ وَمِنْكَ السَّلاَمُ تَبَارَكْتَ يَاذَا الجَلاَلِ وَالإِكْرَامِ.

Ina neman gafarar Allah (sau uku)

Ya Allah! Kai ne Aminci[1], kuma daga gare Ka aminci ya ke. Alherinka ya yawaita, ya Ma'abocin girma da alheri.

---

[1] As-Salam shi ne aminci; Allah Shi ne mai tabbataccen aminci daga dukkan wani aibi ta kowace fuska. Allah amintacce ne a zatinsa daga

(67)

لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ وَحْدَهُ لاَ شَرِيكَ لَهُ ، لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ، اللَّهُمَّ لاَ مَانِعَ لِمَا أَعْطَيْتَ ، وَلاَ مُعْطِيَ لِمَا مَنَعْتَ ، وَلاَ يَنْفَعُ ذَا الْجَدِّ مِنْكَ الجَدُّ .

Babu abin bautawa da gaskiya sai Allah, Shi kaɗai, babu abokin tarayya a gare Shi. Mulki na Sa ne (Shi kaɗai), kuma yabo na Sa ne (Shi kaɗai), kuma Shi ne Mai iko a kan komai. Ya Allah! Babu mai hana abin da Ka bayar, kuma babu mai bayar da abin da Ka hana, kuma wadata ba ta tsirar da mai wadata daga gare Ka.

(68)

لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ وَحْدَهُ لاَشَرِيكَ لَهُ ، لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ، لاَ حَوْلَ وَلاَ قُوَّةَ إِلاَّ بِاللَّهِ ، لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ ، وَلاَ نَعْبُدُ إِلاَّ إِيَّاهُ ، لَهُ النِّعْمَةُ وَلَهُ الْفَضْلُ وَلَهُ الثَّنَاءُ الْحَسَنُ ، لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ مُخْلِصِينَ لَهُ الدِّينَ وَلَوْ

---

dukkan aibi ko tawaya da zai zo cikin tunani, hakanan ma amintacce ne a cikin sifofinsa daga dukkan aibi ko tawaya, kuma amintacce ne a cikin ayyukansa daga dukkan aibi, ko tawaya, ko sharri, ko zalunci, ko yin wani abu ba da hikima ba. Don haka wannan suna ya ƙunshi dukkan abin da aka tsarkake Allah ga barin sa. (Duba Bada'i'ul Fawa'id 2/150-152). [Bayanin mai tarjama].

كَرِهَ الْكَافِرُونَ .

Babu abin bautawa da gaskiya sai Allah, Shi kaɗai, babu abokin tarayya a gare Shi. Mulki na Sa ne (Shi kaɗai), kuma yabo na Sa ne (Shi kaɗai), kuma Shi ne Mai iko a kan komai. Kuma babu dabara babu ƙarfi sai da Allah. Babu abin bautawa da gaskiya sai Allah; kuma ba ma bautawa kowa sai Shi. Ni'ima tasa ce, kuma falala tasa ce, kuma kyakkyawan yabo nasa ne. Babu abin bautawa da gaskiya sai Allah, muna masu tsarkake bauta (daga shirka) a gare Shi, ko da kafirai sun ƙi.

(69)

سُبْحَانَ اللَّهِ وَالْحَمْدُ لِلَّهِ وَاللَّهُ أَكْبَرُ. (ثلاثاً وثلاثين)

لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ وَحْدَهُ لاَشَرِيكَ لَهُ ، لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ.

Tsarki ya tabbata ga Allah, kuma godiya ta tabbata ga Allah, kuma Allah Shi ne Mafi girma. (sau talatin da uku)

Babu abin bautawa da gaskiya sai Allah, Shi kaɗai, babu abokin tarayya a gare Shi. Mulki nasa ne (Shi kaɗai), kuma yabo nasa ne (Shi kaɗai), kuma Shi ne Mai iko a kan komai.

(70)

Ana karanta waɗ annan surorin (kowacce daga ciki har zuwa ƙarshenta) bayan kowace sallah; amma bayan sallar Asuba da Magariba ana karanta su sau uku.

﴿قُلْ هُوَ اللَّهُ أَحَدٌ . . .﴾

﴿قُلْ أَعُوْذُ بِرَبِّ الْفَلَقِ . . .﴾

﴿قُلْ أَعُوْذُ بِرَبِّ النَّاسِ . . .﴾

(71)

Bayan kowace salla, a karanta Ayatul-kursiyu.

﴿اللهُ لاَ إِلَهَ إِلاَّ هُوَ الْحَيُّ القَيُّومُ لا تَأْخُذُهُ سِنَةٌ وَلاَ نَـوْمٌ لَهُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الأَرْضِ مَنْ ذَا الَذِي يَشْـفَعُ عِنْدَهُ إِلاَّ بِإِذْنِـهِ يَعْلَـمُ مَـا بَيْـنَ أَيْدِيهِـمْ وَمَـا خَلْفَهُـمْ وَلاَ يُحِيطُونَ بِشَيْءٍ مِـنْ عِلْمِـهِ إِلاَّ بِمَـا شَـاءَ وَسِـعَ كُرْسِـيُّهُ السَّـمَاوَاتِ والأَرْضِ وَلاَ يَئُـودُهُ حِفْظُهُمَـا وَهُـوَ الْعَلِـيُّ الْعَظِيمُ﴾

Allah, babu wani abin bautawa da gaskiya sai Shi, Rayayye, Mai tsayuwa da komai. Gyangaɗi ba ya kama Shi, wala barci. Abin da ya ke cikin sammai da abin da yake cikin ƙasa nasa ne. Babu mai yin ceto a wurinsa sai da izininsa. Yana sane da abin da yake gabansu (wato al'amarin duniya) da abin da yake bayansu (na al'amarin lahira). Ba sa sanin wani abu daga

iliminsa, sai abin da Ya so. Kursiyyunsa (wato gadonsa) ya yalwaci sammai da ƙasa, kuma kiyaye su (sammai da ƙassai) ba ya yi masa nauyi. Shi ne kuma Maɗaukaki, Mai girma.

(72)

لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ وَحْدَهُ لاَشَرِيكَ لَهُ، لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ يُحْيِي وَيُمِيتُ وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ. (عشر مراتٍ بعد المغرب والصبح)

Babu abin bautawa da gaskiya sai Allah, Shi kaɗai, babu abokin tarayya a gare Shi. Mulki nasa ne (Shi kaɗai), kuma yabo nasa ne (Shi kaɗai), yana rayarwa, kuma yana kashewa, kuma Shi ne Mai iko a kan komai. (sau goma bayan sallar Magariba da sallar Asuba)

(73)

اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ عِلْماً نَافِعاً وَرِزْقاً طَيِّباً ، وَعَمَلاً مُتَقَبَّلاً . (بعد السلام من صلاة الفجر)

Ya Allah! Ina roƙonka ilimi mai amfani, da arziki kyakkyawa (wato na halal), da aiki wanda za a karɓa. (bayan sallama daga sallar Asuba)

## 26. Addu'ar sallar Istihara (neman zaɓin Allah idan mutum zai aikata wani abu)

(74)

Jabir ibn Abdullah, Allah ya yarda da shi da mahaifinsa, ya ce: Manzon Allah, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya kasance yana koya mana yin istihara (neman zaɓin Allah) a cikin dukkan al'amura kamar yadda yake koya mana sura daga cikin Alƙur'ani, yakan ce: "Idan ɗayanku ya yi niyyar yin wani al'amari to ya yi sallah raka'a biyu ba ta farilla ba, sannan ya ce[1]:

اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْتَخِيرُكَ بِعِلْمِكَ ، وَأَسْتَقْدِرُكَ بِقُدْرَتِكَ ، وَأَسْأَلُكَ مِنْ فَضْلِكَ الْعَظِيمِ فَإِنَّكَ تَقْدِرُ وَلاَ أَقْدِرُ ، وَتَعْلَمُ وَلاَ أَعْلَمُ ، وَأَنْتَ عَلاَّمُ الْغُيُوبِ ، اللَّهُمَّ إِنْ كُنْتَ تَعْلَمُ أَنَّ هَذَا الأَمْرَ (ويسمّي حاجته) خَيْرٌ لِي فِي دِينِي وَمَعَاشِي وَعَاقِبَةِ أَمْرِي فَاقْدُرْهُ لِي وَيَسِّرْهُ لِي ثُمَّ بَارِكْ لِي فِيهِ ، وَإِنْ كُنْتَ تَعْلَمُ أَنَّ هَذَا الأَمْرَ شَرٌّ لِي فِي دِينِي وَمَعَاشِي وَعَاقِبَةِ

---

[1] Zai yi wannan addu'a ne bayan ya gama tahiya da salatin Annabi, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, kafin ya yi sallama; domin bigiren addu'a a cikin sallah shi ne lokacin sujada, da kuma bayan tahiyya. [Bayanin mai tarjama].

أَمْرِي فَاصْرِفْهُ عَنِّي وَاصْرِفْنِي عَنْهُ وَاقْدُرْ لِـيَ الْخَـيْرَ حَيْـثُ كَانَ ثُمَّ رَضِّنِي بِهِ .

Ya Allah! Ina neman zaɓinka domin Iliminka, kuma ina neman Ka ba ni iko domin Ikonka, kuma ina roƙonka daga Falalarka Mai girma; domin Kai ne Mai iko, ni kuwa ba ni da iko, kuma Kai ne Masani, ni kuwa ban sani ba, kuma Kai ne Masanin abubuwan ɓoye. Ya Allah! Idan Ka san cewa wannan al'amari - sai ya ambaci buƙatar tasa - alheri ne gare ni a cikin addinina, da rayuwata, da kuma ƙarshen al'amarina - a wata ruwayar: da magaggaucin al'amarina da majinkircinsa - Ka ƙaddara mini shi, kuma Ka sauƙaƙe mini shi, sannan Ka albarkance ni a cikin sa. Kuma idan Ka san wannan al'amari sharri ne gare ni a cikin addinina, da rayuwata, da ƙarshen al'amarina - a wata ruwayar: da magaggaucin al'amarina da majinkircinsa - Ka kawar da shi daga gare ni, kuma Ka kawar da ni daga gare shi, kuma Ka ƙaddara mini alherin a duk inda yake, kuma Ka sanya ni in yarda da shi."

Duk wanda ya nemi zaɓin Mahalicci, kuma ya yi shawara da talikai muminai, kuma ya yi azama a cikin lamarinsa, to ba zai yi nadama ba, domin Allah Maɗaukakin Sarki ya ce:

﴿وَشَاوِرْهُمْ فِي الأَمْرِ فَإِذَا عَزَمْتَ فَتَوَكَّلْ عَلَى اللهِ﴾

"Kuma ka shawarce su cikin lamarinka, idan kuma ka ƙuduri aniya, to ka dogara ga Allah".

## 27. Zikirin Safiya da Maraice[1]

(75)

أَعُوذُ بِاللهِ مِنَ الشَّيْطَانِ الرَّجِيمِ

﴿اللهُ لاَ إِلَهَ إِلاَّ هُوَ الْحَيُّ الْقَيُّومُ لا تَأْخُذُهُ سِنَةٌ وَلاَ نَوْمٌ لَهُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الأَرْضِ مَنْ ذَا الَّذِي يَشْفَعُ عِنْدَهُ إِلاَّ بِإِذْنِهِ يَعْلَمُ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ وَلاَ يُحِيطُونَ بِشَيْءٍ مِنْ عِلْمِهِ إِلاَّ بِمَا شَاءَ وَسِعَ كُرْسِيُّهُ السَّمَاوَاتِ وَالأَرْضِ وَلاَ يَئُودُهُ حِفْظُهُمَا وَهُوَ الْعَلِيُّ الْعَظِيمُ﴾

Ina neman tsarin Allah daga Shaiɗan, tsinanne. Allah, babu wani abin bautawa da gaskiya sai Shi, Rayayye, Mai tsayuwa da komai. Gyangaɗi ba ya kama Shi, wala barci. Abin da ya ke cikin sammai da da abin yake cikin ƙasa nasa ne. Babu mai

---

[1] Daga Anas, Allah ya yarda da shi, ya ɗaukaka hadisin zuwa ga Ma'aikin Allah, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya ce: "In zauna tare da mutane da suke ambaton Allah daga sallar asuba har zuwa hudowar rana ya fi soyuwa gare ne da na 'yanta bayi huɗu 'yan zurriyar Annabi Isma'ila. Kuma na zauna tare da mutanen da suke ambaton Allah tun daga sallar la'asar har zuwa faɗuwar rana ya fi soyuwa gare ni da na 'yanta bayi huɗu". Abu Dawud ya ruwaito shi (hadisi mai lamba 3667), kuma Albani ya ce isnadinsa kyakkyawa ne. Duba Sahih Abu Dawud 2/698.

yin ceto a wurinsa sai da izininsa. Yana sane da abin da yake gabansu (wato al'amarin duniya) da abin da yake bayansu (na al'amarin lahira). Ba sa sanin wani abu daga iliminsa, sai abin da Ya so. Kursiyyunsa (wato gadonsa) ya yalwaci sammai da ƙasa, kuma kiyaye su (sammai da ƙassai) ba ya yi masa nauyi. Shi ne kuma Maɗaukaki, Mai girma[1].

(76)

Ana karanta waɗannan surorin (kowacce daga ciki har zuwa ƙarshenta) bayan sallar Asuba da bayan sallar Magariba sau uku[2].

﴿قُلْ هُوَ اللَّهُ أَحَدٌ . . .﴾

﴿قُلْ أَعُوْذُ بِرَبِّ الْفَلَقِ . . .﴾

﴿قُلْ أَعُوْذُ بِرَبِّ النَّاسِ . . .﴾

(77)

[1] Wanda ya karanta ta yayin da ya wayi gari za a tsare shi daga aljanu har ya kai maraice. Wanda kuma ya karanta ta da yamma za a tsare shi daga aljanu har ya wayi gari.

[2] Wanda ya karanta su safe da yamma sau uku za su isar masa daga dukkan komai.

أَصْبَحْنَا وَأَصْبَحَ الْمُلْكُ لِلَّهِ وَالْحَمْـدُ لِلَّـهِ لاَ إِلَـهَ إِلاَّ اللَّـهُ وَحْدَهُ لا شَرِيكَ لَهُ ، لَهُ الْمُلْكُ وَلَـهُ الْحَمْدُ وَهُـوَ عَلَـى كُـلِّ شَـيْءٍ قَدِيـرٌ ، رَبِّ أَسْـأَلُكَ خَـيْرَ مَـا فِـي هَـذَا الْيَوْمِ وَخَيْرَ مَا بَعْدَهُ ، وَأَعُوْذُ بِـكَ مِـنْ شَـرِّ مَـا فِـي هَـذَا الْيَوْمِ وشَرِّ مَا بَعْدَهُ ، رَبِّ أَعُوْذُ بِكَ مِنَ الْكَسَـلِ وسُـوءِ الكِبَرِ ، رَبِّ أَعُوْذُ بِكَ مِنْ عَذَابٍ فِي النَّارِ وَعَذَابٍ فِـي الْقَبْرِ.

Mun wayi gari, kuma mulki ma ya wayi gari yana mai tabbata ga Allah. Dukkan yabo ya tabbata ga Allah. Babu abin bautawa da gaskiya sai Allah, mulki ya tabbata gare Shi, kuma yabo ya tabbata gare Shi, kuma Shi Mai iko ne bisa komai. Ya Ubangijina! Ina rokonka alherin da ke cikin wannan rana, da alherin da ke bayanta. Kuma ina neman tsarinka daga sharrin da ke cikin wannan rana, da sharrin da ke bayanta. Ya Ubangijina! Ina neman tsari da Kai daga lalaci, da mummunan tsufa. Ya Ubangijina! Ina neman tsari da Kai daga azaba a cikin wuta, da kuma azaba a cikin kabari.

Idan kuma da maraice ne sai ya ce:

أَمْسَيْنَا وَأَمْسَى الْمُلْكُ لِلَّهِ ... ، رَبِّ أَسْأَلُكَ خَيْرَ مَا فِي هَذِهِ اللَّيْلَةِ ، وَخَيْرَ مَا بَعْدَهَا ، وَأَعُوذُ بِكَ مِنْ شَرِّ مَا فِي هَذِهِ اللَّيْلَةِ وشَرِّ مَا بَعْدَهَا ...

Mun shiga maraice, kuma mulki ma ya shiga maraice yana mai tabbata ga Allah ..... Ya Ubangijina! Ina roƙonka alherin da ke cikin wannan dare da alherin da ke bayansa. Kuma ina neman tsarinka daga sharrin da ke cikin wannan dare da sharrin da ke bayansa ...

(78)

اللَّهُمَّ بِكَ أَصْبَحْنَا وَبِكَ أَمْسَيْنَا ، وَبِكَ نَحْيَا وَبِكَ نَمُوتُ ، وَإِلَيْكَ النُّشُوْرُ.

Ya Allah! Da Ikonka ne muka wayi gari, kuma da Ikonka ne muka shiga maraice, kuma da Ikonka ne muke rayuwa, kuma da Ikonka ne muke mutuwa, kuma izuwa gare Ka ne matattara take.

Da yamma kuma sai ya ce:

اللَّهُمَّ بِكَ أَمْسَيْنَا وَبِكَ أَصْبَحْنَا ، وَبِكَ نَحْيَا وَبِكَ نَمُوتُ ، وَإِلَيْكَ الْمَصِيرُ.

Ya Allah! Da Ikonka ne muka shiga maraice, kuma da Ikonka ne muka wayi gari, kuma da Ikonka ne muke rayuwa, kuma da

Ikonka ne muke mutuwa, kuma izuwa gare Ka ne makoma take.

(79)

اللَّهُمَّ أَنْتَ رَبِّي لاَ إِلَهَ إِلاَّ أَنْتَ خَلَقْتَنِي وَأَنَا عَبْدُكَ ، وَأَنَا عَلَى عَهْدِكَ وَوَعْدِكَ مَا اسْتَطَعْتُ أَعُوْذُ بِكَ مِنْ شَرِّ مَا صَنَعْتُ ، أَبُوءُ لَكَ بِنِعْمَتِكَ عَلَيَّ ، وَأَبُوءُ بِذَنْبِي ، فَاغْفِرْ لِي فَإِنَّهُ لاَيَغْفِرُ الذُّنوبَ إِلاَّ أَنْتَ.

Ya Allah! Kai ne Ubangijina; babu abin bautawa da gaskiya sai Kai. Ka halicce ni, kuma ni bawanka ne; kuma ina kan alƙawarin da na yi maka (na kaɗaitaka da bauta) da kuma alƙawarin da Ka yi mini (na shigar da wanda bai yi shirka da Kai ba gidan aljanna) gwargwadon ikona. Ina neman tsarinka daga sharrin abin da na aikata. Ina tabbatar da ni'imarka gare ni, kuma ina tabbatar da zunubi na; Ka gafarta mini, domin ba wanda yake gafarta zunubai sai Kai.

Wanda ya karanta wannan addu'a da maraice yana mai imani da ita, idan ya mutu a cikin daren zai shiga aljanna; hakanan ma idan ya karanta ta da safe.

(80)

اللَّهُمَّ إِنِّي أَصْبَحْتُ أُشْهِدُكَ وَأُشْهِدُ حَمَلَةَ عَرْشِكَ ، وَمَلاَئِكَتَكَ وَجَمِيعَ خَلْقِكَ ، أَنَّكَ أَنْتَ اللَّهُ لاَ إِلَهَ إِلاَّ

أَنْتَ وَحْدَكَ لاَشَرِيكَ لَكَ ، وأَنَّ مُحَمَّداً عَبْدُكَ

وَرَسُولُكَ . ( أربع مرات )

Ya Allah! Ni na wayi gari ina shaidawa gare Ka, kuma ina shaidawa ga (mala'iku) masu ɗaukan Al'arshinka, da mala'ikunka da dukkan halittarka cewa Kai, Kai ne Allah, babu abin bautawa da gaskiya sai Kai, Kai Kaɗai, babu abokin tarayya a gare Ka, kuma Muhammadu Bawanka ne kuma Manzonka ne. (sau huɗu)[1]

Wanda ya karanta kamar yadda aka ce Allah zai 'yanta shi daga wuta.

(81)

اللَّهُمَّ مَا أَصْبَحَ بِي مِنْ نِعْمَةٍ ، أَوْ بِأَحَدٍ مِنْ خَلْقِكَ ،

فَمِنْكَ وَحْدَكَ لاَشَرِيكَ لَكَ ، فَلَكَ الْحَمْدُ وَلَكَ

الشُّكْرُ.

Ya Allah! Dukkan abin da ya wayi gari a gare ni na ni'ima, ko ga wani daga cikin halittarka, to daga gare Ka ne, Kai Kaɗai, babu abokin tarayya a gare Ka; kuma yabo ya tabbata a gare Ka kaɗai, kuma godiya ta tabbata a gare Ka kaɗai.

Wanda ya faɗe ta da safe to wannan ya cika godiyar ranarsa, wanda kuma ya faɗa da yamma ya cika godiyar darensa.

---

[1] Da maraice maimakon ya ce: أَصْبَحْتُ sai ya ce: أَمْسَيْتُ wato na shiga maraice.

(82)

اللَّهُمَّ عَافِنِي فِي بَدَنِي ، اللَّهُمَّ عَافِنِي فِي سَمْعِي ، اللَّهُمَّ عَافِنِي فِي بَصَرِي ، لاَ إِلَهَ إِلاَّ أَنْتَ . اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوذُ بِكَ مِنَ الْكُفْرِ وَالْفَقْرِ ، وأَعُوذُ بِكَ مِنْ عَذَابِ الْقَبْرِ ، لاَ إِلَهَ إِلاَّ أَنْتَ. (ثلاثاً)

Ya Allah! Ka ba ni lafiya (aminçi daga bala'i) a jikina. Ya Allah! Ka ba ni lafiya a jina. Ya Allah! Ka ba ni lafiya a ganina. Babu abin bautawa da gaskiya sai Kai. Ya Allah! Ina neman tsarinka daga kafirci da talauci, kuma ina neman tsarinka daga azabar ƙabari. Babu abin bautawa da gaskiya sai Kai. (Sau uku)

(83)

حَسْبِيَ اللَّهُ لاَ إِلَهَ إِلاَّ هُوَ عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ وَهُوَ رَبُّ الْعَرْشِ الْعَظِيمِ. (سبع مرات حين يصبح ويمسي)

Allah Ya ishe ni, babu abin bautawa da gaskiya sai Shi. A gare Shi kaɗai na dogara. Shi ne Ubangijin Al'arshi mai girma. (sau bakwai da safe da maraice).

Wanda ya karanta ta kamar yadda aka ce, Allah zai ishe masa duk abin da ya dame shi na al'amarin duniya da na lahira.

(84)

اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ الْعَفْوَ وَالْعَافِيَةَ فِي الدُّنْيَا وَالآخِرَةِ ، اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ الْعَفْوَ وَالْعَافِيَةَ فِي دِينِي وَدُنْيَايَ وَأَهْلِي وَمَالِي ، اللَّهُمَّ اسْتُرْ عَوْرَاتِي ، وَآمِنْ رَوْعَاتِي ، اللَّهُمَّ احْفَظْنِي مِنْ بَيْنِ يَدَيَّ ، وَمِنْ خَلْفِي ، وَعَنْ يَمِينِي ، وَعَنْ شِمَالِي ، وَمِنْ فَوْقِي ، وَأَعُوذُ بِعَظَمَتِكَ أَنْ أُغْتَالَ مِنْ تَحْتِي .

Ya Allah! Ina roƙonka afuwa da aminci daga dukkan mummuna a duniya da lahira. Ya Allah! Ina roƙonka afuwa da aminci daga dukkan mummuna a addinina, da duniyata, da iyalina, da dukiyata. Ya Allah! Ka yi mini sutura, Ka kwantar da hankalina. Ya Allah! Ka kiyaye ni ta gabana, da ta bayana, da ta damana, da ta haguna, da ta sama da ni, kuma ina neman tsari da Girmanka da a kisfe ƙasa da ni.

(85)

اللَّهُمَّ عَالِمَ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ فَاطِرَ السَّمَوَاتِ وَالأَرْضِ ، رَبَّ كُلِّ شَيْءٍ وَمَلِيكَهُ ، أَشْهَدُ أَنْ لاَ إِلَهَ إِلاَّ أَنْتَ أَعُوذُ بِكَ مِنْ شَرِّ نَفْسِي وَمِنْ شَرِّ الشَّيْطَانِ وَشِرْكِهِ ، وَأَنْ أَقْتَرِفَ عَلَى نَفْسِي سُوءاً أَوْ أَجُرَّهُ إِلَى مُسْلِمٍ .

Ya Allah! Masanin abin da ke fake da na sarari! Mai ƙagen halittar sammai da ƙassai! Ubangijin komai, kuma Mamallakinsa! Ina shaidawa babu abin bautawa da gaskiya sai Kai. Ina neman tsarinka daga sharrin raina, da kuma sharrin Shaiɗan da shirkarsa, da in tsuwurwurtawa kaina wani abu mummuna, ko in jawo shi ga wani musulmi.

(86)

بِسْمِ اللَّهِ الَّذِي لَايَضُرُّ مَعَ اسْمِهِ شَيْءٌ فِي الأَرْضِ وَلَا فِي السَّمَاءِ وَهُوَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ. (ثلاثاً)

Da Sunan Allah, Wanda da Sunansa wani abu a sama ko a asa ba ya cutarwa. Shi ne Mai ji, Masani.
(Sau uku)

Wanda ya faɗa sau uku da safe da yamma babu abinda zai cutar da shi.

(87)

رَضِيتُ بِاللَّهِ رباً وَبِالإِسْلامِ دِيناً وَبِمُحَمَّدٍ ﷺ نَبِيًّا.

(ثلاثاً)

Na yarda da Allah Ubangiji, da musulunci addini, da Muhammadu, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, Annabi. (Sau uku)

(88)

يَاحَيُّ يَاقَيُّومُ بِرَحْمَتِكَ أَسْتَغِيثُ أَصْلِحْ لِي شَأْنِي كُلَّهُ وَلاَ تَكِلْنِي إِلَى نَفْسِي طَرْفَةَ عَيْنٍ.

Ya (Allah) Rayayye, Mai tsayuwa da komai! Da Rahamarka nake neman agaji, Ka kyautata mini sha'anina dukkaninsa, kada Ka ƙyale ni da kaina ko da daidai da ƙiftawar ido ne.

(89)

أَصْبَحْنَا وَأَصْبَحَ الْمُلْكُ لِلَّهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ ، اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ خَيْرَ هَذَا الْيَوْمِ ، فَتْحَهُ ، وَنَصْرَهُ ، وَنُورَهُ ، وَبَرَكَتَهُ ، وَهُدَاهُ ، وَأَعُوذُ بِكَ مِنْ شَرِّ مَا فِيهِ وَشَرِّ مَا بَعْدَهُ.

Mun wayi gari, kuma mulki ma ya wayi gari yana mai tabbata ga Allah, Ubangijin talikai. Ya Allah! Ina roƙonka alherin wannan rana: buɗinta, da nasararta, da haskenta, da albarkarta, da shiriyarta. Kuma ina neman tsarinka daga sharrin abin da ke cikinta, da abin da ke bayanta.

Da yamma kuma sai ya ce:

أَمْسَيْنَا وَأَمْسَى الْمُلْكُ لِلَّهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ ، اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ خَيْرَ هَذِهِ اللَّيْلَةِ ، فَتْحَهَا ، وَنَصْرَهَا ، وَنُورَهَا

وَبَرَكَتَهَا ، وَهُدَاهَا ، وأَعُوْذُ بِكَ مِنْ شَرِّ مَا فِيهَا وَشَرِّ مَا بَعْدَهَا.

Mun shiga maraice, kuma mulki ma ya shiga maraice yana mai tabbata ga Allah ...

(90)

أَصْبَحْنَا عَلَى فِطْرَةِ الإِسْلامِ ، وَعَلَى كَلِمَةِ الإِخْلاصِ ، وَعَلَى دِينِ نَبِيِّنَا مُحَمَّدٍ ﷺ وَعَلَى مِلَّةِ أَبِينَا إِبْرَاهِيمَ حَنِيفاً مُسْلِماً وَمَا كَانَ مِنَ الْمُشْرِكِينَ.

Mun wayi gari[1] a kan ƙirar da Allah ya yi mana ta Musulunci, kuma a kan kalmar tauhidi, kuma a kan addinin Annabinmu Muhammadu, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, kuma a kan addinin Babanmu Ibrahim, mai totar zuwa ga addinin gaskiya, musulmi, bai kasance daga cikin mushrikai ba.

(91)

سُبْحَانَ اللَّهِ وبِحَمْدِهِ. (مائة مرة)

(Sau ɗari)

---

[1] Da maraice kuma maimakon أَصْبَحْنَا sai ya ce: أَمْسَيْنَا.

Wanda ya karanta sau ɗari yayin da ya wayi gari da kuma yayin da ya shiga maraice, ranar Kiyama ba wanda zai zo da aikin da ya fi abin da ya zo da shi a falala sai wanda ya karanta kamar yadda ya karanta ko sama da haka.

(92)

لاَإِلَهَ إِلاَّ اللَّه وَحْدَهُ لاَشَرِيكَ لَهُ، لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ.

Babu abin bautawa da gaskiya sai Allah, Shi Kaɗai, babu abokin tarayya a gare Shi. Mulki nasa ne Shi Kaɗai, yabo ma nasa ne Shi Kaɗai, kuma Shi Mai iko ne bisa komai. (Sau goma, ko sau ɗaya idan ya ji kasala)

(93)

لاَإِلَهَ إِلاَّ اللَّه وَحْدَهُ لاَشَرِيكَ لَهُ، لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ. (مائة مرة)

Babu abin bautawa da gaskiya sai Allah, Shi Kaɗai, babu abokin tarayya a gare Shi. Mulki nasa ne Shi Kaɗai, yabo ma nasa ne Shi Kaɗai, kuma Shi Mai iko ne bisa komai. (Sau ɗari idan ya wayi gari)

Wanda ya faɗa sau ɗari a rana kamar ya 'yanta bayi goma ne, kuma za a rubuta masa kyakkyawan aiki ɗari, a shafe masa mummunan aiki ɗari kuma ita addu'ar za ta zamo masa tsari daga Shaiɗan a tsawon wannan rana har ya kai maraice, kuma ba wanda zai yi aikin da ya fi nasa falala sai wanda ya karanta fiye da haka.

(94)

سُبْحَانَ اللَّـهِ وبِحَمْـدِهِ عَـدَدَ خَلْقِـهِ وَرِضَـا نَفْسِـهِ وَزِنَـةَ عَرْشِهِ وَمِدَادَ كَلِمَاتِهِ.

Tsarki ya tabbata ga Allah, tare da yabo gare Shi, iya adadin halittunsa, da gwargwadon yardar Kansa, da iya nauyin Al'arshinsa, da iya yawan tawwadar da za ta rubuta kalmominsa. (Sau uku da safe)

(95)

اَللَّهُمَّ إِنِّـي أَسْـأَلُكَ عِلْمـاً نَافِعـاً ، وَرِزْقـاً طَيِّبـاً ، وَعَمَـلاً مُتَقَبَّلاً.

Ya Allah! Ina roƙon Ka ilimi mai amfani, da arziki na halal, da aiki karɓaɓɓe. (Da safe)

(96)

أَسْتَغْفِرُ اللّٰهَ وَأَتُوبُ إِلَيْهِ. (مائة مرة في اليوم)

(Sau ɗari a rana)

(97)

أَعُـوذُ بِكَلِمَـاتِ اللّٰهِ التَّامَّـاتِ مِـنْ شَـرِّ مَـا خَلَـقَ.

(ثلاث مرات إذا أمسى)

Ina neman tsari da Kalmomin Allah Cikakku daga sharin abin da Ya halitta. (Sau uku da yamma)

(98)

اَللّٰهُمَّ صَلِّ وَسَلِّمْ عَلَى نَبِيِّنَا مُحَمَّدٍ. (عشر مرات)

Sau goma.

## 28. Addu'a yayin da za a yi barci

(99)

Idan mutum ya zo kwanciyar barci sai ya hada tafin hannayensa biyu, ya karanta wad'annan surori na Alƙur'ani, yana yin tofi cikin hannayen nasa:

﴿قُلْ هُوَ اللّٰهُ أَحَدٌ . . .﴾

﴿قُلْ أَعُوْذُ بِرَبِّ الْفَلَقِ . . .﴾

﴿قُلْ أَعُوْذُ بِرَبِّ النَّاسِ . . .﴾

Sannan ya shafa su iya inda zai iya na jikinsa; yana farawa da kansa, da fuskarsa da kuma gaban jikinsa. Ya yi haka har sau uku.

(100)

Ya karanta Ayatul Kursiyyu:

﴿اَللَّهُ لاَ إِلَهَ إِلاَّ هُوَ الْحَيُّ الْقَيُّومُ ...﴾

har zuwa ƙarshenta. Wanda ya karanta ta yayin da ya zo kwanciya to ba zai gushe ba yana da wani mai tsaro a gare shi daga Allah, kuma Shaiɗan ba zai kusato shi ba har ya wayi gari.

(101)

﴿ءَامَنَ الرَّسُولُ بِمَا أُنْزِلَ إِلَيْهِ مِنْ رَبِّهِ وَالْمُؤْمِنُونَ كُلٌّ ءَامَنَ بِاللهِ وَمَلاَئِكَتِهِ وَكُتُبِهِ وَرُسُلِهِ لاَ نُفَرِّقُ بَيْنَ أَحَدٍ مِنْ رُسُلِهِ وَقَالُوا سَمِعْنَا وَأَطَعْنَا غُفْرَانَكَ رَبَّنَا وَإِلَيْكَ الْمَصِيرُ* لاَ يُكَلِّفُ اللهُ نَفْساً إِلاَّ وُسْعَهَا لَهَا مَا كَسَبَتْ وَعَلَيْهَا مَا اكْتَسَبَتْ رَبَّنَا لاَ تُؤَاخِذْنَا إِنْ نَسِينَا أَوْ أَخْطَأْنَا رَبَّنَا وَلاَ تَحْمِلْ عَلَيْنَا إِصْراً كَمَا حَمَلْتَهُ عَلَى الَّذِينَ مِنْ قَبْلِنَا رَبَّنَا وَلاَ تُحَمِّلْنَا مَا لاَ طَاقَةَ لَنَا بِهِ وَاعْفُ عَنَّا وَاغْفِرْ لَنَا وَارْحَمْنَا أَنْتَ مَوْلاَنَا فَانْصُرْنَا عَلَى الْقَوْمِ الْكَافِرِينَ﴾

Manzo ya yi imani da abin da aka saukar gare shi daga Ubangijinsa, haka ma muminai; kowanne ya yi imani da Allah, da mala'ikunsa, da littattafansa, da manzanninsa, (suna cewa:) ba ma rarrabewa tsakanin ɗaya daga cikin manzanninsa. Kuma suka ce: mun ji (abin da Ka umarce mu da shi, ji na karɓa) kuma mun bi.

Gafararka muke roƙo ya Ubangijinmu, kuma gare Ka makoma take. Allah ba ya ɗora wa rai (wani abu) sai abin da ya ke da ikon aikata shi; abin da ya aikata (na alheri) yana gare shi, kuma abin da ya aikata (na sharri) 'yana kansa. (Ku ce:) "Ya Ubangijinmu! Kada Ka riƙe mu idan muka manta ko muka yi kuskure. Ya Ubangijinmu! Kada Ka ɗora abu mai nauyi a kan kamar yadda Ka ɗora shi a kan waɗanda suke gabaninmu. Ya Ubangijinmu! Kada Ka ɗora mana abin da za mu iya shi ba. Ka yi afuwa a gare mu, Ka yi mana gafara, Ka ji ƙan mu. Kai ne Majiɓincin al'amuranmu, sai Ka taimake mu a kan mutane kafirai".

(102)

Annabi, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya ce: 'Idan ɗayanku ya tashi daga shimfiɗarsa sannan ya dawo ya kwanta, to ya karkaɗe ta da gefen gyautonsa sau uku, sannan ya yi bisimillah, domin bai san abin da ya maye gurbinsa ba bayan ya tashi. Idan ya kwanta sai ya ce:

بِاسْمِكَ رَبِّي وَضَعْتُ جَنْبِي وَبِكَ أَرْفَعُهُ فَإِنْ أَمْسَكْتَ نَفْسِي فَارْحَمْهَا وَإِنْ أَرْسَلْتَهَا فَاحْفَظْهَا بِمَا تَحْفَظُ بِهِ عِبَادَكَ الصَّالِحِينَ.

Da Sunanka ya Ubangijina na kwanta, kuma da Izininka ne nake tashi. In Ka riƙe raina (da mutuwa), to Ka ji ƙanta, in Ka sake ta kuwa, Ka kiyaye ta da abin da Kake kiyaye bayinka salihai da shi.

(103)

اللَّهُـمَّ إِنَّـكَ خَلَقْـتَ نَفْسِـي وَأَنْـتَ تَوَفَّاهَـا لَـكَ مَمَاتُهَـا وَمَحْيَاهَا إِنْ أَحْيَيْتَهَا فَاحْفَظْهَـا، وَإِنْ أَمَتَّهَـا فَـاغْفِرْ لَهَـا.

اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ الْعَافِيَةَ.

Ya Allah! Kai ne Ka halicci raina, kuma Kai ne Kake karɓan sa. Gare Ka Kaɗai mutuwarsa da rayuwarsa suke. In Ka rayar da shi, to Ka kiyaye shi; in Ka ɗauke shi, to Ka gafarta masa. Ya Allah! Ina roƙonka aminci daga dukkan mummuna.

(104)

Annabi, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya kasance idan ya zo kwanciya sai ya sa hannunsa na dama ƙarƙashin kuncinsa, sannan ya ce:

اللَّهُمَّ قِنِي عَذَابَكَ يَوْمَ تَبْعَثُ عِبَادَكَ. (ثلاث مرات)

Ya Allah! Ka kiyashe ni azabarka a ranar da Kake tayar da bayinka (bayan mutuwa). (Sau uku)

(105)

بِاسْمِكَ اللَّهُمَّ أَمُوتُ وَأَحْيَا.

Da Sunanka ya Allah nake mutuwa kuma nake rayuwa.

(106)

سُبْحَانَ ا للّٰهِ (ثلاثاً وثلاثين)

وَالْحَمْدُ لِلّٰهِ (ثلاثاً وثلاثين)

وَا للّٰهُ أَكْبَرُ (أربعاً وثلاثين)

Tsarki ya tabbata ga Allah. (Sau talatin da uku)

Yabo ya tabbata ga Allah. (Sau talatin da uku)

Allah ne Mafi girma[1]. (Sau talatin da hudu).

(107)

اللَّهُمَّ رَبَّ السَّمَوَاتِ السَّبْعِ ، وَرَبَّ الْعَرْشِ الْعَظِيمِ، رَبَّنَا وَرَبَّ كُلِّ شَيْءٍ ، فَالِقَ الْحَبِّ وَالنَّوَى وَمُنَزِّلَ التَّوْرَاةِ وَالإِنْجِيلِ ، وَالْفُرْقَانِ ، أَعُوذُ بِكَ مِنْ شَرِّ كُلِّ شَيْءٍ أَنْتَ آخِذٌ بِنَاصِيَتِهِ. اللَّهُمَّ أَنْتَ الأَوَّلُ فَلَيْسَ قَبْلَكَ شَيْءٌ ، وَأَنْتَ الآخِرُ فَلَيْسَ بَعْدَكَ شَيْءٌ ، وَأَنْتَ الظَّاهِرُ فَلَيْسَ

---

[1] Fatimah 'yar Manzon Allah, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ita kuma Allah ya yarda da ita, ita ce mijinta Ali ibn Abi Talib, Allah ya yarda da shi, ya tura ta wajen Manzon Allah, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, domin ya ba su baiwa da za ta taimaka musu da ayyukan gida. Manzon Allah, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, sai ya koya mata wannan addu'a ya ce su riƙa yinta idan sun zo kwanciya, ya ce wannan shi ya fi hadimi alheri. [Bayanin mai tarjama]

فَوْقَكَ شَيْءٌ ، وَأَنْتَ الْبَاطِنُ فَلَيْسَ دُونَكَ شَيْءٌ اِقْضِ عَنَّا الدَّيْنَ وَأَغْنِنَا مِنَ الْفَقْرِ.

Ya Allah! Ya Ubangijin sammai bakwai, Ubangijin Al'arshi mai girma, Ubangijinmu kuma Ubangijin komai, Mai tsaga ƙwayar tsiri da ƙwallon dabino, Mai saukar da Attaura da Injila, da Alfurƙani! Ina neman tsarinka daga sharrin komai wanda Kai ne Mai riƙe da makwarkwaɗarsa[1]. Ya Allah! Kai ne Na farko, babu wani abu kafinka, Kai Na ƙarshe, babu wani abu bayanka, Kai ne Bayyananne, babu wani abu da yake sama da Kai, Kai ne Boyayye, babu wani abu da ya ke ɓoyuwa gare Ka. Ka biya mana basussuka, kuma Ka wadatar da mu daga talauci.

(108)

الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي أَطْعَمَنَا وَسَقَانَا ، وَكَفَانَا وَآوَانَا فَكَمْ مِمَّنْ لاَ كَافِيَ لَهُ وَلاَ مُؤْوِيَ.

Yabo ya tabbata ga Allah, Wanda Ya ciyar da mu, Ya shayar da mu, Ya isar mana, Ya ba mu makwanci. Da yawa wanda ba shi da ma'ishi, wala mai ba shi makwanci.

[1] Wato gashin goshin dabba. Abin nufi shi ne Allah ne Mamallakinsa. [Bayanin mai tarjama]

(109)

اللَّهُمَّ عَالِمَ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ فَاطِرَ السَّمَوَاتِ وَالأَرْضِ رَبَّ كُلِّ شَيْءٍ وَمَلِيكَهُ ، أَشْهَدُ أَنْ لاَ إِلَهَ إِلاَّ أَنتَ أَعُوذُ بِكَ مِنْ شَرِّ نَفْسِي وَمِنْ شَرِّ الشَّيْطَانِ وَشِرْكِهِ ، وَأَنْ أَقْتَرِفَ عَلَى نَفْسِي سُوءاً أَوْ أَجُرَّهُ إِلَى مُسْلِمٍ.

Ya Allah! Masanin abin da ke fake da na sarari! Mai kagen halittar sammai da kassai! Ubangijin komai, kuma Mamallakinsa! Ina shaidawa babu abin bautawa da gaskiya sai Kai. Ina neman tsarinka daga sharrin raina, da kuma sharrin Shaidan da shirkarsa, da in tsuwurwurtawa kaina wani abu mummuna, ko in jawo shi ga wani musulmi.

(110)

Ya karanta suratu As-Sajdah (Alif Lam Mim, Tanzilul) da suratul Mulk (Tabaraka).

(111)

اللَّهُمَّ أَسْلَمْتُ نَفْسِي إِلَيْكَ ، وَفَوَّضْتُ أَمْرِي إِلَيْكَ ، وَوَجَّهْتُ وَجْهِي إِلَيْكَ ، وَأَلْجَأْتُ ظَهْرِي إِلَيْكَ ، رَغْبَةً وَرَهْبَةً إِلَيْكَ لاَ مَلْجَأَ وَلاَ مَنْجَا مِنْكَ إِلاَّ إِلَيْكَ ، آمَنْتُ بِكِتَابِكَ الَّذِي أَنْزَلْتَ وَبِنَبِيِّكَ الَّذِي أَرْسَلْتَ.

Ya Allah! Na sallama raina gare Ka, na mai da al'amarina gare Ka, na fuskantar da nufina gare Ka, na dogara da Kai (a cikin dukkan al'amurana) saboda ƙwaɗayin abin da ke gare Ka, da tsoron Ka. Babu mafaka, babu matsira daga gare Ka sai zuwa gare Ka. Na yi imani da Littafinka da Ka saukar, da kuma Annabinka da Ka aiko.

Wanda ya faɗe ta, to idan ya mutu a cikin wannan daren zai mutu a kan fiɗra (wato addinin Allah).

## 29. Addu'a yayin da mutum ya juya a cikin kwanciyar barci

(112)

لاَإِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ الْوَاحِدُ الْقَهَّارُ ، رَبُّ السَّمَوَاتِ وَالأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا العَزِيزُ الْغَفَّارُ.

Babu abin bautawa da gaskiya sai Allah, Makaɗaici, Marinjayi, Ubangijin sammai da ƙasa da abin da ke tsakaninsu, Mabuwayi, Mai yawan gafara.

## 30. Addu'ar wanda ya razana a cikin barci, da wanda ya kasa barci

(113)

أَعُوذُ بِكَلِمَاتِ اللَّهِ التَّامَّاتِ مِنْ غَضَبِهِ وَعِقَابِهِ ، وَشَرِّ عِبَادِهِ ، وَمِنْ هَمَزَاتِ الشَّيَاطِينِ وَأَنْ يَحْضُرُونِ.

Ina neman tsari da Kalmomin Allah Cikakku daga fushinsa, da uƙubarsa, da sharrin bayinsa, da kuma wasuwasin shaiɗanu, da kuma kada su zo mini (a cikin al'amurana).

## 31. Wanda ya yi mafarki mara kyau

(114)

Wanda ya ga abu mummuna a mafarki, to sai ya yi waɗannan abubuwan:

- Ya yi tofi ta gefen hagunsa sau uku.
- Ya nemi tsarin Allah daga Shaiɗan da kuma sharrin abin da ya gani, sau uku.
- Kada ya gaya wa kowa wannan mafarkin.
- Ya juya daga kwiɓin da ya kasance yana kwance a kansa.

(115)

- Idan ya so, ya iya tashi ya yi salla.

## 32. Addu'ar Kunutin Wutiri

(116)

اَللَّهُمَّ اهْدِنِي فِيمَنْ هَدَيْتَ وَعَافِنِي فِيمَنْ عَافَيْتَ وَتَوَلَّنِي فِيمَنْ تَوَلَّيْتَ ، وَبَارِكْ لِي فِيمَا أَعْطَيْتَ ، وَقِنِي شَرَّ مَا قَضَيْتَ ، فَإِنَّكَ تَقْضِي وَلاَ يُقْضَى عَلَيْكَ ، إِنَّهُ لاَ يَذِلُّ

مَنْ وَالَيْتَ ، [وَلاَ يَعِزُّ مَنْ عَادَيْتَ]، تَبَارَكْتَ رَبَّنَا وَتَعَالَيْتَ.

Ya Allah! Ka shirye ni cikin waɗanda Ka shiryar, Ka amintar da ni daga mummuna cikin waɗanda Ka yi wa aminci daga mummuna, Ka jiɓinci lamari na cikin waɗanda Ka jiɓinci lamarin su, Ka albarkance ni cikin abin da Ka ba (ni), Ka kiyashe ni sharrin abin da Ka ƙaddara, domin Kai ne Kake hukunci, babu wanda yake hukunci a Kanka. Tabbas wanda Ka jiɓince shi ba zai wulaƙanta ba, wanda kuma Ka ƙi shi ba zai ɗaukaka ba. Alherinka ya yawaita, ya Ubangijinmu! Kuma Ka ɗaukaka.

(117)

اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوذُ بِرِضَاكَ مِنْ سَخَطِكَ ، وَبِمُعَافَاتِكَ مِنْ عُقُوبَتِكَ ، وَأَعُوذُ بِكَ مِنْكَ ، لاَ أُحْصِي ثَنَاءً عَلَيْكَ ، أَنْتَ كَمَا أَثْنَيْتَ عَلَى نَفْسِكَ.

Ya Allah! Ina neman tsari da Yardarka daga Fushinka, da kuma Rangwamanka daga Uƙubarka, kuma ina neman tsari da Kai daga gare Ka. Ban isa in tuƙe ga yabo mai cancanta gare Ka ba; Kai dai kamar yadda Ka yabi Kanka ne.

(118)

اللَّهُمَّ إِيَّاكَ نَعْبُدُ ، وَلَكَ نُصَلِّي وَنَسْجُدُ ، وَإِلَيْكَ نَسْعَى وَنَحْفِدُ ، نَرْجُو رَحْمَتَكَ ، وَنَخْشَى عَذَابَكَ ، إِنَّ عَذَابَكَ بِالْكَافِرِينَ مُلْحَقٌ . اللَّهُمَّ إِنَّا نَسْتَعِينُكَ ، وَنَسْتَغْفِرُكَ ، وَنُثْنِي عَلَيْكَ الْخَيْرَ ، وَلَا نَكْفُرُكَ ، وَنُؤْمِنُ بِكَ ، وَنَخْضَعُ لَكَ وَنَخْلَعُ مَنْ يَكْفُرُكَ .

Ya Allah! Kai Kaɗai muke bautawa, kuma gare Ka Kaɗai muke sallah, muke sujada, kuma gare Ka Kaɗai muke ƙoƙari muke gaugawa wajen aiki. Muna ƙaunar rahamarka, kuma muna jin tsoron azabarka. Lalle azabarka mai riskar kafirai ce. Ya Allah! Muna neman taimakonka, kuma muna neman gafararka, kuma muna yabon alheri a gare Ka; ba ma kafirce maka, kuma muna imani da Kai, muna ƙasƙan da kai gare Ka, kuma muna yarɓe wanda yake kafirce maka[1].

## 33. Addu'ar bayan sallama daga Wutiri

(119)

سُبْحَانَ الْمَلِكِ الْقُدُّوسِ.

Tsarki ya tabbata ga Mai cikakken Mulki, Mai tsarkaka (daga dukkan abin da bai dace da Shi ba).

---

[1] A wata riwayar ana farawa da: ... اللهم إنا نستعينك (A duba Mudawwana 1/100 da Sunanul Kubra 2/115). [Bayanin mai tarjama].

Ya karanta sau uku; a ta ukun sai ya ɗaukaka muryarsa ya ja ta, ya ce:

رَبِّ الْمَلائِكَةِ وَالرُّوح.

Ubangijin mala'iku da Ar-ruh (wato Jibrilu).

## 34. Addu'ar maganin damuwa da baƙin ciki

(120)

اللَّهُمَّ إِنِّي عَبْدُكَ ابْنُ عَبْدِكَ ابْنُ أَمَتِكَ، نَاصِيَتِي بِيَدِكَ، مَاضٍ فِيَّ حُكْمُكَ، عَدْلٌ فِيَّ قَضَاؤُكَ، أَسْأَلُكَ بِكُلِّ اسْمٍ هُوَ لَكَ سَمَّيْتَ بِهِ نَفْسَكَ أَوْ أَنْزَلْتَهُ فِي كِتَابِكَ، أَوْ عَلَّمْتَهُ أَحَداً مِنْ خَلْقِكَ أَوِ اسْتَأْثَرْتَ بِهِ فِي عِلْمِ الْغَيْبِ عِنْدَكَ أَنْ تَجْعَلَ الْقُرْآنَ رَبِيعَ قَلْبِي، وَنُورَ صَدْرِي، وَجَلاءَ حُزْنِي وَذَهَابَ هَمِّي.

Ya Allah! Ni bawanka ne, kuma ɗan bawanka, kuma ɗan baiwarka. Makwarkwaɗata a Hannunka take, hukuncinka zartacce ne a kai na, kuma ƙaddararka gare ni mai adalci ce. Ina roƙon Ka da kowane Suna naka, Wanda Ka ambaci Kanka da Shi, ko Ka saukar da Shi a cikin Littafinka, ko Ka sanar da Shi ga wani daga cikin halittarka, ko Ka keɓance Kanka da saninsa a cikin Ilmin ɓoye da ke wurin Ka, da Ka sanya

Alƙur'ani ya zama kaka ga zuciyata[1], da haske ga ƙirjina, da kwaranyewa ga baƙin cikina, da kuma mai tafiyar da damuwata.

(121)

اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوذُ بِكَ مِنَ الْهَمِّ وَالْحُزْنِ ، وَالْعَجْزِ وَالْكَسَلِ
وَالْبُخْلِ وَالْجُبْنِ ، وَضَلَعِ الدَّيْنِ وَغَلَبَةِ الرِّجَالِ .

Ya Allah! Ina neman tsarinKa daga damuwa, da baƙin ciki, da gajiyawa, da lalaci, da rowa, da ragwantaka, da nauyin bashi, da rinjayen mazaje.

## 35. Addu'ar tafiyar da ƙuncin zuciya

(122)

لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ الْعَظِيمُ الْحَلِيمُ ، لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ رَبُّ الْعَرْشِ
الْعَظِيمِ ، لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ رَبُّ السَّمَوَاتِ وَرَبُّ الأَرْضِ
وَرَبُّ الْعَرْشِ الْكَرِيمِ.

Babu abin bautawa da gaskiya sai Allah, Mai girma (wanda babu abin da yake girmama a gare Shi), Mai haƙuri (Mai jinkirin azaba tare da cikakken ikon aiwatar da ita). Babu abin

---

[1] Ma'anar kasancewar Alƙur'ani ya zama kaka ga zuciya shi ne zuciya ta samu jin daɗi da hutu, saboda a lokacin kaka mutane suna samun jin daɗi da hutu, don haka sai aka ambaci zamanin a ka nufi halin da ke samuwa a cikinsa. [Bayanin mai tarjama].

bautawa da gaskiya sai Allah, Ubangijin Al'arshi, Mai girma. Babu abin bautawa da gaskiya sai Allah, Ubangijin sammai, Ubangijin ƙasa, Ubangijin Al'arshi, Mai yawan baiwa.

(123)

اللَّهُمَّ رَحْمَتَكَ أَرْجُو فَلا تَكِلْنِي إِلَى نَفْسِي طَرْفَةَ عَيْنٍ وَأَصْلِحْ لِي شَأْنِي كُلَّهُ ، لاَ إِلَهَ إِلاَّ أَنْتَ.

Ya Allah! Rahamarka nake ƙauna, don haka Kar Ka ƙyale ni da kaina ko da ƙiftawar ido ne, kuma Ka kyautata mini sha'anina dukkansa; babu abin bautawa da gaskiya sai Kai.

(124)

لاَ إِلَهَ إِلاَّ أَنْتَ سُبْحَانَكَ إِنِّي كُنْتُ مِنَ الظَّالِمِينَ.

Babu abin bautawa da gaskiya sai Kai. Tsarki ya tabbata gare Ka, lalle ni na kasance daga cikin azzalumai.

(125)

اللَّهُ اللَّهُ رَبِّي لاَ أُشْرِكُ بِهِ شَيْئاً.

Allah! Allah ne Ubangijina, ba na yin tarayya da Shi da wani abu a cikin bauta.

## 36. Addu'ar gamuwa da abokan gaba, ko wani mai iko

(126)

اللَّهُمَّ إِنَّا نَجْعَلُكَ فِي نُحُورِهِمْ وَنَعُوذُ بِكَ مِنْ شُرُورِهِمْ.

Ya Allah! Mu Muna sanya Ka a gabansu, kuma muna neman tsarinka daga sharrace-sharracensu.

(127)

اللَّهُمَّ أَنْتَ عَضُدِي ، وَأَنْتَ نَصِيرِي ، بِكَ أَحُولُ وَبِكَ أَصُولُ وَبِكَ أُقَاتِلُ .

Ya Allah! Kai ne Mai ƙarfafa ni, kuma Kai ne Mataimakina. Da Karfinka ne nake yin dabarun yaƙi, kuma da Karfinka ne nake kai hari, kuma da Karfinka ne nake yin yaƙi.

(128)

حَسْبُنَا اللَّهُ وَنِعْمَ الْوَكِيلُ .

Allah ne Mai isar mana, kuma madalla da Shi abin dogaro.

## 37. Addu'ar wanda ya ji tsoron zaluncin wani mai iko

(129)

اَللَّهُمَّ رَبَّ السَّمَاوَاتِ السَّبْعِ ، وَرَبَّ الْعَرْشِ الْعَظِيمِ ، كُنْ لِي جَاراً مِنْ فُلاَنِ بنِ فُلاَنٍ وَأَحْزَابِهِ مِنْ خَلاَئِقِكَ ، أَنْ

يَفْرُطَ عَلَيَّ أَحَدٌ مِنْهُمْ أَوْ يَطْغَى ، عَزَّ جَارُكَ ، وَجَلَّ ثَنَاؤُكَ ، وَلاَ إِلَهَ إِلاَّ أَنْتَ .

Ya Allah! Ubangijin sammai bakwai, kuma Ubangijin Al'arshi mai girma, Ka kasance Mai tsari gare ni daga wane ɗan wane[1], da dukkan rundunarsa daga cikin halittunka kar wani daga cikinsu ya yi gaggawar azaba a gare ni, ko ya ƙetare haddi. Kariyarka ta buwaya, kuma Yabonka ya girma, kuma babu abin bautawa da gaskiya sai Kai.

(130)

اللهُ أَكْبَرُ ، اللهُ أَعَزُّ مِنْ خَلْقِهِ جَمِيعاً ، اللهُ أَعَزُّ مِمَّا أَخَافُ وَأَحْذَرُ ، أَعُوذُ بِاللهِ الَّذِي لاَ إِلَهَ إِلاَّ هُوَ ، الْمُمْسِكِ السَّمَاوَاتِ السَّبْعِ أَنْ يَقَعْنَ عَلَى الأَرْضِ إِلاَّ بِإِذْنِهِ ، مِنْ شَرِّ عَبْدِكَ فُلاَنٍ ، وَجُنُودِهِ وَأَتْبَاعِهِ وَأَشْيَاعِهِ مِنَ الْجِنِّ وَالإِنْسِ . اللَّهُمَّ كُنْ لِي جَاراً مِنْ شَرِّهِمْ ، جَلَّ ثَنَاؤُكَ وَعَزَّ جَارُكَ ، وَتَبَارَكَ اسْمُكَ ، وَلاَ إِلَهَ غَيْرُكَ . (ثلاث مراتٍ)

Allah Shi ne Mafi girma. Allah Shi ne Mafi buwaya daga dukkanin halittarsa. Allah Shi ne Mafi buwaya daga abin da nake jin tsoronsa kuma nake shayinsa. Ina neman tsarin Allah, Wanda

---

[1] Ya ambace shi da sunansa da sunan mahaifinsa wajen: فلانِ بن فُلاَن.

babu abin bautawa da gaskiya sai Shi, Mai riƙe sammai daga su ruguzo a kan ƙasa sai da Izininsa, daga sharrin bawanka wane (ya ambaci sunansa), da rundunarsa, da mabiyansa, da ƙungiyoyinsa na aljanu da mutane. Ya Allah! Ka zamo Mai tsari gare ni daga sharrinsu. Yabonka ya girma, kuma Kariyarka ta buwaya, kuma alherin Sunanka ya yawaita, kuma babu abin bautawa da gaskiya ba Kai ba. (Sau uku)

## 38. Addu'a a kan abokan gaba

(131)

اللَّهُمَّ مُنْزِلَ الْكِتَابِ ، سَرِيعَ الْحِسَابِ ، اهْزِمِ الأَحْزَابَ ، اللَّهُمَّ اهْزِمْهُمْ وَزَلْزِلْهُمْ .

Ya Allah! Mai saukar da Littafi, Mai gaggawan sakamako! Ka karya ƙungiyoyin abokan gaba. Ya Allah! Ka karya su, Ka girgiza su.

## 39. Abin da wanda ya ji tsoron wasu mutane zai faɗa

(132)

اللَّهُمَّ اكْفِنِيهِمْ بِمَا شِئْتَ

Ya Allah! Ka isar mini su da abin da Ka so.

## 40. Addu'ar wanda ya fitinu da shakka a cikin imani

(133)

- Ya nemi tsari da Allah.
- Ya bar abin da yake sa shi shakkar.

(134)

- Ya ce:

آمَنْتُ بِاللَّهِ وَرُسُلِهِ.

Na yi imani da Allah da Manzanninsa.

(135)

Ya karanta fadin Allah Madaukaki:

﴿هُوَ الأَوَّلُ وَالآخِرُ وَالظَّاهِرُ وَالْبَاطِنُ وَهُوَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ﴾.

Shi ne Na farko, Shi ne Na karshe, Shi ne Bayyananne, Shi ne Boyayye, kuma Shi Masani ne da komai.

## 41. Addu'ar neman biyan bashi

(136)

اللَّهُمَّ اكْفِنِـي بِحَلالِـكَ عَـنْ حَرَامِـكَ وَأَغْنِنِـي بِفَضْلِـكَ عَمَّنْ سِوَاكَ .

Ya Allah! Ka wadatar da ni da abin da Ka halatta inka ga barin abin da Ka haramta, kuma Ka wadatar da ni da falalarka ga barin waninka.

(137)

اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوْذُ بِكَ مِنَ الْهَمِّ وَالْحُزْنِ، وَالْعَجْزِ وَالْكَسَلِ وَالْبُخلِ وَالْجُبْنِ ، وَضَلْعِ الدَّيْنِ وَغَلَبَةِ الرِّجَالِ.

Ya Allah! Ina neman tsarinka daga ƙunci, da baƙin ciki, da kasawa, da lalaci, da rowa, da tsoro, da nauyin bashi, da rinjayen mazaje.

## 42. Addu'ar wanda ya fitinu da wasuwasi a cikin salla da karatu

(138)

أَعُوذُ بِاللهِ مِنَ الشَّيْطَانِ الرَّجِيمِ

Ina neman tsarin Allah daga Shaiɗan tsinanne.

Sai ya tofa kwiɓin hagunsa sau uku.

## 43. Addu'ar wanda al'amari ya tsananta a gare shi

(139)

اللَّهُمَّ لاَسَهْلَ إِلاَّ مَا جَعَلْتَهُ سَهْلاً وَأَنْتَ تَجْعَلُ الْحَزْنَ إِذَا شِئْتَ سَهْلاً.

Ya Allah! Babu wani abu mai sauƙi sai abin da Ka sanya shi ya zama mai sauƙi, kuma Kai kana sanya tsanani idan Ka so ya zama sauƙi.

## 44. Abin da wanda ya aikata wani zunubi zai yi kuma ya faɗa

(140)

Manzon Allah, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya ce: 'Babu wani bawa da zai aikata wani zunubi, sannan ya kyautata alwala, ya tashi ya yi salla raka'a biyu, sannan ya nemi gafarar Allah, face Allah ya gafarta masa'.

## 45. Addu'ar korar Shaiɗan da wasuwasinsa

(141)

Ya nemi tsarin Allah daga Shaiɗan.

(142)

Ya yi kiran salla.

(143)

Yin zikiri (ambaton Allah) da karatun Alƙur'ani.

## 46. Addu'a yayin da wani abu da ba ya so ya afku, ko abin da ya fi ƙarfinsa

(144)

Manzon Allah, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya ce: "Mumini ƙaƙƙarfa ya fi alheri kuma ya fi soyuwa ga Allah daga mumini mai rauni, a tare da kowanne daga cikinsu kuma akwai alheri. Ka yi kwaɗayin abin da zai amfane ka, kuma ka nemi taimakon Allah; kada ka gajiya. Idan wani abu ya same ka, kada ka ce: 'da na aikata kaza da kaza, da kaza ya kasance', sai dai ka ce:

قَدَرُ اللهِ وَمَا شَاءَ فَعَلَ.

'ƙaddarar Allah ce, kuma abin da Allah ya so, shi yake aikatawa'; domin da-na-sani tana buɗe ƙofar aikin Shaiɗan.

## 47. Gaisuwar barka ga wanda aka yi wa haihuwa, da abin da shi kuma zai faɗa

(145)

بَارَكَ اللهُ لَكَ فِي الْمَوْهُوبِ لَكَ، وَشَكَرْتَ الْوَاهِبَ، وَبَلَغَ أَشُدَّهُ، وَرُزِقْتَ بِرَّهُ.

Allah ya yi albarka ga abin da aka azurta ka da shi, kuma Ya sa ka godewa Wanda ya ba ka (shi), kuma Ya sa shi ya rayu har zuwa ga matuƙar ƙarfinsa, kuma a azurta ka da biyayyarsa.

## 48. Addu'ar nema wa 'ya'ya tsari

(146)

Manzon Allah, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya kasance yana nema wa Hasan da Husain tsari da wannan addu'ar:

أُعِيذُكُمَا بِكَلِمَاتِ اللَّهِ التَّامَّةِ مِنْ كُلِّ شَيْطَانٍ وَهَامَّةٍ وَمِنْ كُلِّ عَيْنٍ لاَمَّةٍ.

Ina neman muku tsari da Kalmomin Allah Cikakku daga dukkan Shaiɗan da wata dabba mai dafi, da kuma dukkan wani mai kambun baka, mai cutarwa[1].

## 49. Addu'a ga mara lafiya idan aka ziyarce shi

(147)

Annabi, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya kasance idan ya ziyarci mara lafiya sai ya ce masa:

لاَبَأْسَ طَهُورٌ إِنْ شَاءَ اللَّهُ.

Ba komai, tsarkaka ce in Allah ya yarda.

---

[1] Kambun baka yana afkuwa daga kallo mai cakuɗe da hassada daga mutumin da yake da mummunar zuciya ga wani abu mai ƙayatarwa, sai wata cuta ta samu wanda ya kalla. Daga Abu Huraira, ya ɗaukaka hadisin zuwa Manzon Allah, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya ce: "Kambun baka gaskiya ne, Shaiɗan yana halartar sa tare da hassadar ɗan Adam". Ahmad ya ruwaito shi. Duba Fat'hul Bari 9/200. [Bayanin mai tarjama].

(148)

أَسْأَلُ اللّٰهَ الْعَظِيمَ رَبَّ الْعَرْشِ الْعَظِيمِ أَنْ يَشْفِيَكَ.

(سبع مراتٍ)

Ina roƙon Allah Mai girma, Ubangijin Al'arshi mai girma, ya warkar da kai. (sau bakwai)

Manzon Allah, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya ce: "Babu wani bawa musulmi da zai ziyarci mara lafiya wanda ajalinsa bai riga ya zo ba, sannan ya faɗi wannan (addu'a) sau bakwai face ya sami lafiya".

## 50. Falalar da ke cikin ziyarar mara lafiya

(149)

Annabi, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya ce: "Idan mutum ya ziyarci ɗan uwansa musulmi (da ba,shi da lafiya) to yana tafiya ne cikin lambunan aljanna yana tsinkar 'ya'yan itaciyarsu, idan ya zauna sai rahama ta lulluɓe shi. Idan da safe ne mala'iku dubu saba'in za su yi ta yi masa salati har ya shiga maraice. Idan kuma da maraice ne mala'iku dubu saba'in za su yi ta yi masa salati yar ya wayi gari.

## 51. Addu'ar mara lafiya da ya yanke ƙauna daga rayuwa

(150)

اللَّهُمَّ اغْفِرْ لِي وَارْحَمْنِي وَأَلْحِقْنِي بِالرَّفِيقِ الأَعْلَى.

Ya Allah! Ka gafarta mini, Ka ji ƙai na, kuma Ka riskar da ni da abokin zama mafi ɗaukaka.

(151)

Annabi, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, yayin da ajali ya zo masa, sai ya riƙa sanya hannayensa a cikin ruwa yana shafa fuskarsa da su yana cewa:

لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ إِنَّ لِلْمَوْتِ لَسَكَرَاتٍ.

Babu abin bautawa da gaskiya sai Allah; haƙiƙa mutuwa tana da magagi mai ɗimautarwa.

(152)

لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ وَاللَّهُ أَكْبَرُ ، لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ وَحْدَهُ ، لاَ إِلَـهَ إِلاَّ اللَّهُ وَحْدَهُ لاَشَرِيكَ لَهُ ، لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ ، لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ ولاَحَوْلَ ولاَقُوَّةَ إِلاَّ بِاللَّهِ.

Babu abin bautawa da gaskiya sai Allah; Allah ne Mafi girma. Babu abin bautawa da gaskiya sai Allah, Shi kaɗai. Babu abin bautawa da gaskiya sai Allah, Shi kaɗai, babu abokin tarayya a gare Shi. Babu abin bautawa da gaskiya sai Allah, mulki da yabo nasa ne. Babu abin bautawa da gaskiya sai Allah, kuma babu dabara babu ƙarfi sai da Allah.

## 52. Abin da ake laƙƙana wa wanda ya kusan mutuwa

(153)

Manzon Allah, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya ce: "wanda maganarsa ta ƙarshe ta kasance:

لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ.

zai shiga Aljanna"

## 53. Addu'ar wanda ya gamu da wata masifa

(153)

إِنَّا لِلَّهِ وَإِنَّا إِلَيْهِ رَاجِعُونَ ، اللَّهُمَّ أْجُرْنِي فِي مُصِيبَتِي وَأَخْلِفْ لِي خَيْراً مِنْهَا.

Mu na Allah ne, kuma haƙiƙa mu masu komawa ne zuwa gare Shi. Ya Allah! Ka ba ni ladan haƙurina a kan wannan masifa, kuma ka mayar mini da abin da ya fi ta alheri.

## 54. Addu'a yayin da ake rufe idanun mamaci

(155)

اللَّهُمَّ اغْفِرْ لِفلانٍ (باسمه) وَارْفَعْ دَرَجَتَهُ فِي الْمَهْدِيِّينَ ، وَاخْلُفْهُ فِي عَقِبِهِ فِي الْغَابِرِينَ ، وَاغْفِرْ لَنَا وَلَهُ يَارَبَّ الْعَالَمِينَ ، وَافْسَحْ لَهُ فِي قَبْرِهِ وَنَوِّرْ لَهُ فِيهِ.

Ya Allah! Ka yi masa gafara (sai ya ambaci mamacin da sunansa), Ka ɗaukaka darajarsa a cikin shiryayyun bayi, kuma Ka maye masa bayansa a cikin waɗanda ya bari; Ka gafarce

mu da shi, ya Ubangijin talikai! kuma Ka yalwata masa a cikin ƙabarinsa, kuma ka haskaka shi gare shi.

## 55. Addu'ar da ake yi ga mamaci a cikin sallar jana'iza

(156)

اللَّهُمَّ اغْفِرْ لَهُ وَارْحَمْهُ ، وَعَافِهِ ، وَاعْفُ عَنْهُ وَأَكْرِمْ
نُزُلَهُ وَوَسِّعْ مُدْخَلَهُ ، وَاغْسِلْهُ بِالْمَاءِ وَالثَّلْجِ وَالْبَرَدِ ،
وَنَقِّهِ مِنَ الْخَطَايَا كَمَا نَقَّيْتَ الثَّوْبَ الأَبْيَضَ مِنَ الدَّنَسِ ،
وَأَبْدِلْهُ دَاراً خَيْراً مِنْ دَارِهِ وَأَهْلاً خَيْراً مِنْ أَهْلِهِ وَزَوْجاً
خَيْراً مِنْ زَوْجِهِ ، وَأَدْخِلْهُ الْجَنَّةَ ، وَأَعِذْهُ مِنْ عَذَابِ
الْقَبْرِ وَعَذَابِ النَّارِ.

Ya Allah! Ka yi masa gafara, Ka ji ƙansa, Ka amintar da shi daga bala'i, Ka yi masa rangwame, kuma Ka girmama liyafarsa, Ka yalwata mashigarsa (ƙabarinsa), kuma Ka wanke shi da ruwa da ƙanƙara da ruwan raɓa, Ka tsaftace shi daga laifuffuka kamar yadda Kake tsaftace farar tufa daga dauɗa, kuma Ka musanya masa gidan da ya fi gidansa alheri, da mutanen gida da suka fi mutanen gidansa alheri, da mata da ta fi matarsa alheri, kuma Ka shigar da shi aljanna, ka tsirar da shi daga azabar ƙabari da azabar wuta.

(157)

اللَّهُمَّ اغْفِرْ لِحَيِّنَا وَمَيِّتِنَا وَشَاهِدِنَا ، وَغَائِبِنَا ، وَصَغِيرِنَا وَكَبِيرِنَا ، وَذَكَرِنَا وَأُنْثَانَا . اللَّهُمَّ مَنْ أَحْيَيْتَهُ مِنَّا فَأَحْيِهِ عَلَى الإِسْلامِ وَمَنْ تَوَفَّيْتَهُ مِنَّا فَتَوَفَّهُ عَلَى الإِيمَانِ ، اللَّهُمَّ لاَ تَحْرِمْنَا أَجْرَهُ وَلاَ تُضِلَّنَا بَعْدَهُ .

Ya Allah! Ka gafarta wa rayayyunmu da matattunmu, da waɗanda suke halarce tare damu da waɗanda ba sa nan, da yaranmu da manyanmu, da mazajenmu da matayenmu. Ya Allah! Wanda Ka rayar da shi daga cikinmu, to Ka rayar da shi a cikin musulunci, wanda kuma Ka ɗauki ransa, to Ka ɗauki ransa a kan imani. Ya Allah! Kada Ka haramta mana ladan (haƙurin rashinsa), kada kuma ka ɓatar da mu bayansa.

(158)

اللَّهُمَّ إِنَّ فُلانَ بْنَ فُلانٍ فِي ذِمَّتِكَ ، وَحَبْلِ جِوَارِكَ ، فَقِهِ مِنْ فِتْنَةِ الْقَبْرِ وَعَذَابِ النَّارِ، وَأَنْتَ أَهْلُ الْوَفَاءِ وَالْحَقِّ فَاغْفِرْ لَهُ وَارْحَمْهُ إِنَّكَ أَنْتَ الْغَفُورُ الرَّحِيمُ.

Ya Allah! Haƙiƙa wane ɗan wane yana cikin alƙawarinka (na kiyayewa) da amanarka; don haka Ka tserar da shi daga fitinar ƙabari da azabar wuta. Kai ne Ma'abucin cika alƙawari da gaskiya; Ka gafarta masa, Ka ji ƙansa. Haƙiƙa Kai, Kai ne Mai yawan gafara, Mai yawan jin ƙai.

(159)

اللَّهُمَّ عَبْدُكَ وَابْنُ أَمَتِكَ احْتَاجَ إِلَى رَحْمَتِكَ، وَأَنْتَ غَنِيٌّ عَنْ عَذَابِهِ، إِنْ كَانَ مُحْسِناً فَزِدْ فِي حَسَنَاتِهِ وَإِنْ كَانَ مُسِيئاً فَتَجَاوَزْ عَنْهُ.

Ya Allah! Bawanka kuma ɗan baiwarka ya buƙatu ga rahamarka, kuma Kai Mawadaci ne ga barin azabarsa. Idan mai kyautata aiki ne, Ka yi ƙari a cikin kyawawan ayyukansa, idan kuma mai mummunan aiki ne, Ka yafe masa.

## 56. Addu'a ga mamaci yaro yayin sallar jana'iza a gare shi

(160)

اَللَّهُمَّ أَعِذْهُ مِنْ عَذَابِ الْقَبْرِ

Ya Allah! Ka tsirar da shi daga azabar ƙabari.

Idan kuma ya karanta wannan addu'ar to yana da kyau; an same ta daga cikin littattafan wasu malamai.

اللَّهُمَّ اجْعَلْهُ فَرَطاً وَذُخراً لِوَالِدَيْهِ، وَشَفِيعاً مُجَاباً. اللَّهُمَّ ثَقِّلْ بِهِ مَوَازِينَهُمَا وَأَعْظِمْ بِهِ أُجُورَهُمَا، وَأَلْحِقْهُ بِصَالِحِ الْمُؤْمِنِينَ، وَاجْعَلْهُ فِي كَفَالَةِ إِبْرَاهِيمَ وَقِهِ بِرَحْمَتِكَ عَذَابَ الْجَحِيمِ، وَأَبْدِلْهُ دَاراً خَيْراً مِنْ دَارِهِ،

وَأَهْلاً خَيْراً مِنْ أَهْلِهِ ، اَللَّهُمَّ اغْفِرْ لأَسْلاَفِنَا ، وَأَفْرَاطِنَا ، وَمَنْ سَبَقَنَا بِالإِيمَانِ .

Ya Allah! Ka sanya shi lada abin gabatarwa, abin ajiyewa ga iyayensa, kuma mai ceto wanda ake karɓar cetonsa. Ya Allah! Ka nauyaya ma'aunan ayyukansu da shi, Ka girmama ladaddakinsu da shi, kuma Ka riskar da shi da salihan muminai, Ka sanya shi cikin renon Annabi Ibrahim. Ka tserar da shi da rahamarka daga azabar wuta, Ka musanya masa gida da ya fi gidansa alheri, da iyali da suka fi iyalinsa alheri. Ya Allah! Ka gafarta wa waɗanda suka riga mu (gidan gaskiya) da 'ya'yanmu da suka riga mu (gidan gaskiya) da waɗanda suka gabace mu a cikin imani.

(161)

Hasan al-Basri ya kasance yana karanta Fatiha a wajen sallar gawa ga yaron da ya mutu sannan ya ce:

اللَّهُمَّ اجْعَلْهُ لَنَا فَرَطاً ، وَسَلَفاً ، وَأَجْراً.

Ya Allah! Ka sanya shi magabaci[1], da marigayi, da lada gare mu.

## 57. Addu'ar ta'aziyya

(162)

[1] Asalin ma'anarsa a larabce shi ne wanda yake gabata ga mutane domin ya samar musu ruwan sha da su da dabbobinsu. Kamar yadda Annabi, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, yake cewa: 'ni magabaci ne gare ku a nan ga tabkin (al-Kausar)'. [Bayanin mai tarjama].

إِنَّ لِلَّهِ مَا أَخَذَ ، وَلَهُ مَا أَعْطَى وَكُلُّ شَيْءٍ عِنْدَهُ بِأَجَلٍ مُسَمًّى... فَلْتَصْبِرْ وَلْتَحْتَسِبْ.

Hakika abin da Allah ya dauka nasa ne, kuma abin da ya bayar shi ma nasa ne, kuma kowane abu a wurinsa yana da ajali abin ambato. .... Sai ta yi hakuri ta nemi lada (na hakurin rashin da ta yi).

Zai kuma iya cewa:

أَعْظَمَ اللَّهُ أَجْرَكَ وَأَحْسَنَ عَزَاءَكَ وَغَفَرَ لِمَيِّتِكَ .

Allah ya girmama ladanka, ya kyautata hakurinka a kan abin da ka rasa, ya gafarta wa mamacinka.

## 58. Addu'a yayin shigar da mamaci kabari

(163)

بِسْمِ اللَّهِ وعَلَى سُنَّةِ رَسُولِ اللَّهِ .

Da Sunan Allah, kuma a kan sunnar Manzon Allah, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi[1].

---

[1] Imam Ahmad ya ruwaito shi da lafazin:

بسم الله وعلى مِلَّةِ رَسُولِ الله

Da Sunan Allah, kuma a kan Addinin Manzon Allah, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi.
Isnadinsa mai inganci ne.

## 59. Addu'a bayan an binne mamaci

(164)

Annabi, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya kasance idan aka gama binne mamaci, sai ya ce: "ku nema wa ɗan uwanku gafara, kuma ku roƙa masa tabbatuwa, domin yanzu ne ake yi masa tambayar ƙabari".

اَللّٰهُمَّ اغْفِرْ لَهُ ، اَللّٰهُمَّ ثَبِّتْهُ .

Ya Allah! Ka gafarta masa. Ya Allah! Ka ba shi tabbata.

## 60. Addu'ar ziyarar maƙabarta

(165)

السَّلاَمُ عَلَيْكُمْ أَهْلَ الدِّيَارِ مِنْ الْمُؤْمِنِينَ وَالْمُسْلِمِينَ وَإِنَّا إِنْ شَاءَ اللهُ بِكُمْ لاَحِقُونَ [وَيَرْحَمُ اللهُ الْمُسْتَقْدِمِينَ مِنَّا وَالْمُسْتَأْخِرِينَ] أَسْأَلُ اللهَ لَنَا وَ لَكُمُ الْعَافِيَةَ.

Aminci ya tabbata a gare ku, ya ku ma'abota waɗannan gidaje daga muminai da musulmi, kuma mu in Allah ya so masu riskuwa ne da ku. Kuma Allah ya ji ƙan waɗanda suka gabata daga cikinmu da waɗanda suka yi saura. Ina roƙon Allah aminci daga bala'i gare mu da gare ku.

## 61. Addu'a yayin da ake iska

(166)

اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ خَيْرَهَا وأَعُوْذُ بِكَ مِنْ شَرِّهَا .

Ya Allah! Ina rokonka alherinta, kuma ina neman tsari da Kai daga sharrinta.

(167)

اللَّهُمَّ إِنِّـي أَسْـأَلُكَ خَيْرَهَـا وَخَـيْرَ مَـا فِيهَـا ، وَخَـيْرَ مَـا أُرْسِلَتْ بِهِ وأَعُوْذُ بِكَ مِنْ شَرِّهَا ، وَشَرِّ مَا فِيهَا وَشَرِّ مَا أُرْسِلَتْ بِهِ .

Ya Allah! Ina rokonka alherinta da alherin da ke cikinta, da alherin da aka aiko ta da shi; kuma ina neman tsarinka daga sharrinta, da sharrin da ke cikinta, da sharrin da aka aiko ta da shi.

## 62. Addu'a yayin da aka ji tsawa

(168)

Abdullah bin Zubair ya kasance idan ya ji tsawa sai ya dena magana, ya ce:

سُبْحَانَ الَّـذِي يُسَـبِّحُ الرَّعْـدُ بِحَمْـدِهِ وَالْمَلائِكَـةُ مِـنْ خِيفَتِهِ .

Tsarki ya tabbata ga wanda tsawa ta ke wa tasbihi da godiyarsa, Mala'iku ma suna yi saboda tsoronsa.

## 63. Daga cikin addu'o'in roƙon ruwa

(169)

اللَّهُمَّ اسْقِنَا غَيْثاً مُغِيثاً مَرِيئاً مَرِيعاً ، نَافِعاً غَيْرَ ضَارٍّ ، عَاجِلاً غَيْرَ آجِلٍ .

Ya Allah! Ka shayar da mu ruwan sama mai yaye tsanani, mai daɗi, mai ni'ima, mai amfani ba mai cutarwa ba, da gaugawa ba da jinkiri ba.

(170)

اللَّهُمَّ أَغِثْنَا ، اللَّهُمَّ أَغِثْنَا ، اللَّهُمَّ أَغِثْنَا .

Ya Allah! Ka yi mana agaji (da ruwan sama). Ya Allah! Ka yi mana agaji. Ya Allah! Ka yi mana agaji.

(171)

اللَّهُمَّ اسْقِ عِبَادَكَ وَبَهَائِمَكَ ، وَانْشُرْ رَحْمَتَكَ وَأَحْيِ بَلَدَكَ الْمَيِّتَ .

Ya Allah! Ka shayar da bayinka, da dabbobinka; kuma Ka yaɗa Rahamarka, Ka rayar da ƙeƙasasshiyar ƙasarka.

## 64. Addu'a yayin da ruwan sama yake sauka

(172)

اللَّهُمَّ صَيِّباً نَافِعاً .

Ya Allah! Ka sanya shi ya zama ruwa (mamako), mai amfani.

## 65. Addu'a bayan saukar ruwan sama

(173)

مُطِرْنَا بِفَضْلِ اللَّهِ وَرَحْمَتِهِ .

An yi mana ruwa saboda Falalar Allah da Rahamarsa.

## 66. Daga addu'o'in neman tsayar da ruwan sama

(174)

اللَّهُمَّ حَوَالَيْنَا وَلاَ عَلَيْنَا ، اللَّهُمَّ عَلَى الآكَامِ وَالظِّرَابِ ،
وَبُطُونِ الأَوْدِيَةِ ، وَمَنَابِتِ الشَّجَرِ .

Ya Allah! Ka sanya shi ya zuba a kewayenmu ba a kanmu ba. Ya Allah! Ka sanya shi a kan jigayi da duwatsu, da cikin rafuka, da wajen saiwoyin itatuwa.

## 67. Addu'ar ganin jinjirin wata

(175)

اللَّهُ أَكْبَرُ ، اللَّهُمَّ أَهِلَّهُ عَلَيْنَا بِالأَمْنِ وَالإِيمَانِ ، وَالسَّلامَةِ وَالإِسْلامِ ، وَالتَّوْفِيقِ لِمَا تُحِبُّ رَبَّنَا وَتَرْضَى ، رَبُّنَا وَرَبُّكَ اللَّهُ .

Allah ne Mafi girma. Ya Allah! Ka sanya tsayuwarsa a gare mu ta zamo kwanciyar hankali ce da imani, da aminci da musulunci, da kuma gamonkatar da abin da Ka ke so, Ya Ubangijinmu, kuma Ka ke yarda da shi. Ubangijinmu da Ubangijinka (ya kai wannan jinjirin wata!) shi ne Allah.

## 68. Addu'a idan mai azumi zai buɗa baki

(176)

ذَهَبَ الظَّمَأُ ، وَابْتَلَّتِ الْعُرُوقُ ، وَثَبَتَ الأَجْرُ إِنْ شَاءَ اللَّهُ .

Kishirwa ta tafi, an yayyafawa jijiyoyi ruwa, kuma lada ya tabbata in Allah ya so.

(177)

Abdullah bin Amr bin al-As ya ce Manzon Allah, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya ce: "Mai azumi yana da addu'a da ba a mayar da ita idan ya zo buɗe baki". Abdullahi bin Amr ya kasance idan ya zo buɗa baki sai ya ce:

اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ بِرَحْمَتِكَ الَّتِي وَسِعَتْ كُلَّ شَيْءٍ أَنْ تَغْفِرَ لِي.

Ya Allah! In rokon Ka saboda Rahamarka da ta yalwaci komai, Ka gafarta mini.

## 69. Addu'ar cin abinci

(178)

Idan mutum zai ci abinci sai ya ce:

بِسْمِ اللَّهِ.

Da Sunan Allah.

Idan ya manta to sai ya ce (yayin da ya tuna):

بِسْمِ اللَّهِ فِي أَوَّلِهِ وَآخِرِهِ.

Da sunan Allah a farkonsa da karshensa.

(179)

Wanda Allah ya azurta shi da abinci ya ci, to ya ce:

اللَّهُمَّ بَارِكْ لَنَا فِيهِ وَأَطْعِمْنَا خَيْراً مِنْهُ.

Ya Allah! Ka sanya mana albarka a cikinsa, kuma Ka ciyar da mu wanda ya fi shi alheri.

Wanda kuma Allah ya azurta shi da madara ya sha, to ya ce:

اللَّهُمَّ بَارِكْ لَنَا فِيهِ وَزِدْنَا مِنْهُ .

Ya Allah! Ka sanya mana albarka a cikinta, kuma Ka ƙara mana ita (madarar).

## 70. Addu'a bayan an gama cin abinci

(180)

الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي أَطْعَمَنِي هَـذَا وَرَزَقَنِيـهِ مِـنْ غَيْرِ حَـوْلٍ مِنِّي وَلاَ قُوَّةٍ .

Dukkan yabo ya tabbata ga Allah, Wanda Ya ciyar da ni wannan (abincin), Ya azurta ni da shi, ba tare da wata dabara ko ƙarfi daga gare ni ba.

(181)

الْحَمْدُ لِلَّهِ حَمْداً كَثِيراً طَيِّباً مُبَارَكاً فِيهِ غَـيْرَ مَكْفِـيٍّ وَلاَ مُوَدَّعٍ وَلاَ مُسْتَغْنىً عَنْهُ رَبُّنَا .

Dukkan yabo ya tabbata ga Allah, yabo mai yawa, kyakkyawa, kuma abin sanya albarka a cikinsa, (Allah) Wanda ba a ɗauke masa azurta bayinsa, kuma ba a rabuwa da Shi (a bar nema daga wurinsa), kuma ba a wadatuwa ga barinsa; Shi ne Ubangijinmu.

## 71. Addu'ar baƙo ga wanda ya gayyace shi cin abinci

(182)

اللَّهُمَّ بَارِكْ لَهُمْ فِيمَا رَزَقْتَهُمْ، وَاغْفِرْ لَهُمْ وَارْحَمْهُمْ.

Ya Allah! Ka albarkance su a cikin abin da Ka azurta su da shi, kuma Ka gafarta musu, Ka ji ƙansu.

## 72. Addu'a ga wanda ya shayar da mutum, ko ya nufi haka

(183)

اللَّهُمَّ أَطْعِمْ مَنْ أَطْعَمَنِي وَاسْقِ مَنْ سَقَانِي.

Ya Allah! Ka ciyar da wanda ya ciyar da ni, Ka shayar da wanda ya shayar da ni.

## 73. Addu'a idan ya yi buɗa baki a gidan mutane

(184)

أَفْطَرَ عِنْدَكُمْ الصَّائِمُونَ وَأَكَلَ طَعَامَكُمُ الأَبْرَارُ، وَصَلَّتْ عَلَيْكُمُ الْمَلائِكَةُ.

Allah ya sa masu azumi su yi buɗa baki a wajenku, kuma Allah ya sa nagartattun bayi su ci abincinku, kuma Allah ya sa Mala'iku su yi muku addu'a.

## 74. Addu'ar mai azumi idan aka kawo abinci, sai bai ci ba ya ci gaba da azuminsa

(185)

Annabi, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya ce: idan aka gayyaci ɗayanku cin abinci to ya amsa. Idan yana azumi, to ya yi wa mai gayyar addu'a, idan kuma ba ya azumi, to ya taɓa abincin.

## 75. Abin da mai azumi zai ce idan wani ya zage shi

(186)

Idan wani ya yi faɗa da shi, ko ya zage shi alhali yana azumi, to ya ce: ni azumi nake, ni azumi nake.

## 76. Addu'a yayin da aka ga tumu

(187)

اللَّهُمَّ بَارِكْ لَنَا فِي ثَمَرِنَا وَبَارِكْ لَنَا فِي مَدِينَتِنَا وَبَارِكْ لَنَا فِي صَاعِنَا وَبَارِكْ لَنَا فِي مُدِّنَا .

Ya Allah! Ka albarkanc̀e mu a cikin kạyan gonarmu, Ka albarkance mu a garinmu, Ka albarkance mu a kwanon awonmu, Ka albarkance mu a mudin awonmu.

## 77. Addu'ar wanda ya yi atishawa

(188)

Annabi, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya ce: idan ɗayanku ya yi atishawa to ya ce:

اَلْحَمْدُ لِلّٰهِ

Dukkan yabo ya tabbata ga Allah.

Ɗan uwansa kuma ko wanda yake zaune tare da shi ya ce masa:

يَرْحَمُكَ اللّٰهُ

Allah ya ji ƙanka.

Idan ya gaya masa haka, shi kuma ya ce masa:

يَهْدِيكُمُ اللّٰهُ وَيُصْلِحُ بَالَكُمْ.

Allah Ya shirye ku, Ya kyautata halinku.

## 78. Abin da ake faɗa wa kafiri idan ya yi atishawa kuma ya godewa Allah

(189)

يَهْدِيكُمُ اللّٰهُ وَيُصْلِحُ بَالَكُمْ.

Allah Ya shirye ku, ya kyautata halinku.

## 79. Addu'a ga wanda ya yi sabon aure

(190)

بَارَكَ اللَّهُ لَكَ ، وَبَارَكَ عَلَيْكَ ، وَجَمَعَ بَيْنَكُمَا فِي خَيْرٍ.

Allah ya sanya albarka a gare ka, Ya yi maka albarka, kuma Ya haɗa tsakaninku da alheri.

## 80. Addu'ar wanda ya yi sabon aure, ko ya sayi abin hawa

(191)

Idan ɗayanku ya auri mace, ko ya sayi bawa mai hidima, to ya ce:

اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ خَيْرَهَا وَخَيْرَ مَا جَبَلْتَهَا عَلَيْهِ وأَعُوْذُ بِكَ مِنْ شَرِّهَا وَشَرِّ مَا جَبَلْتَهَا عَلَيْهِ .

Ya Allah! Ina roƙon Ka alherinta da alherin da Ka ɗabi'antar da ita a kansa; kuma ina neman tsarinka daga sharrinta da sharrin da Ka ɗabi'antar da ita a kansa.

Idan kuma ya sayi raƙumi, to ya kama tozon raƙumin ya faɗi kwatankwacin wannan (addu'ar).

## 81. Addu'ar saduwa da iyali

(192)

بِسْمِ اللَّهِ ، اللَّهُمَّ جَنِّبْنَا الشَّيْطَانَ وَجَنِّبِ الشَّيْطَانَ مَا رَزَقْتَنَا.

Da Sunan Allah. Ya Allah! Ka nisantar da shaiɗan daga gare mu, kuma ka nisantar da shaiɗan daga abin da Ka azurta mu da shi.

## 82. Addu'a idan mutum ya yi fushi

(193)

أَعُوْذُ بِاللَّهِ مِنَ الشَّيْطَانِ الرَّجِيمِ.

Ina neman tsarin Allah daga shaiɗan tsinanne.

## 83. Addu'a idan aka ga wani wanda wata masifa ta faɗa masa

(194)

الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي عَافَانِي مِمَّا ابْتَلاكَ بِهِ وَفَضَّلَنِي عَلَى كَثِيرٍ مِمَّنْ خَلَقَ تَفْضِيلاً.

Dukkan yabo ya tabbata ga Allah, Wanda Ya amintar da ni daga abin da Ya jarrabce ka da shi (na masifa), kuma Ya fifita ni a kan da yawa daga cikin waɗanda Ya halicce su fifitawa[1].

## 84. Zikiri in an zauna a wani majlisi

(195)

[1] Wannan addu'ar zai karanta ta ne ga kansa, ba wai zai faɗe ta ba ne ga wanda musibar ta sama. [Bayanin mai tarjama]

Ibn Umar ya ce: an kasance ana ƙirgawa ga Manzon Allah, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, a majlisi guda kafin ya tashi, yana cewa sau ɗari:

رَبِّ اغْفِرْ لِي وَتُبْ عَلَيَّ إِنَّكَ أَنْتَ التَّوَّابُ الْغَفُورُ.

Ya Ubangijina! Ka gafarta mini, Ka yi tuba a gare ni. Lallai Kai ne Mai yawan karɓar tuba, Mai yawan gafara.

## 85. Addu'ar tashi daga majalisi (domin neman yafewa ga abin da ya gudana a cikin majalisin)

(196)

A'isha, Allah ya yarda da ita, ta ce: Manzon Allah, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, bai taɓa zama a wani majalisi ba, ko ya karanta Alƙur'ani, ko ya yi wata sallah face ya cika da waɗannan kalmomi:

سُبْحَانَكَ اللَّهُمَّ وبِحَمْدِكَ أَشْهَدُ أَنْ لاَ إِلَهَ إِلاَّ أَنْتَ أَسْتَغْفِرُكَ وَأَتُوبُ إِلَيْكَ.

Tsarki ya tabbata gare Ka, ya Allah, da yabo gare Ka. Ina shaidawa cewa babu abin bautawa da gaskiya sai Kai; ina neman gafararka, kuma ina tuba zuwa gare Ka.

Sai A'isha ta ce: Ya Manzon Allah! Na lura cewa ba ka taɓa zama a wani majlisi ba, ko ka yi karatun Alƙur'ani, ko ka yi sallah face ka faɗi waɗannan kalmomi. Sai ya ce: 'Kwarai. Duk wanda ya faɗi wani alheri sai waɗannan kalmomi su

zama kamar hatimi ne ga alherin da ya aikata, wanda kuma ya faɗi sharri, sai su zama kaffara ne gare shi'.

## 86. Addu'a ga wanda ya ce maka: Allah ya gafarta maka

(197)

وَلَكَ

Tare da kai.

## 87. Addu'a ga wanda ya yi maka wani alheri

(198)

Idan wani ya yi maka alheri sai ka ce masa:

جَزَاكَ اللَّهُ خَيْراً.

Allah ya saka maka da alheri.

... to haƙiƙa ka isa matuƙa wajen gode masa.

## 88. Aɓin da Allah yake tsare mutum daga Dujal saɓoda shi

(199)

'Wanda ya haddace ayoyi goma daga farkon suratul Kahfi, za a kiyaye shi daga Dujal.

Sannan kuma mutum ya riƙa neman tsari daga fitinar Dujal a ƙarshen tahiyar ƙarshe ta kowace sallah[1].

## 89. Addu'a ga wanda ya ce maka yana son ka

(200)

أَحَبَّكَ الَّذِي أَحْبَبْتَنِي لَهُ .

Wanda ka so ni saboda Shi, kai ma Ya so ka.

## 90. Addu'a ga wanda ya gabatar maka wani abu daga cikin dukiyarsa

(201)

بَارَكَ اللَّهُ لَكَ فِي أَهْلِكَ وَمَالِكَ .

Allah ya yi maka albarka a cikin iyalinka da dukiyarka.

## 91. Addu'a ga wanda ya ba da bashi idan aka zo biyan sa bashinsa

(202)

بَارَكَ اللَّهُ لَكَ فِي أَهْلِكَ وَمَالِكَ ، إِنَّمَا جَزَاءُ السَّلَفِ الْحَمْدُ وَالأَدَاءُ .

---

[1] Ka duba addu'a mai lamba 55 da 56.

Allah ya yi maka albarka a cikin iyalinka da dukiyarka. Haƙiƙa sakamakon bashi shi ne godiya da biya.

## 92. Addu'ar tsoron shirka

(203)

اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوْذُ بِكَ أَنْ أُشْرِكَ بِكَ وَأَنَا أَعْلَمُ وأَسْتَغْفِرُكَ لِمَا لاَ أَعْلَمُ.

Ya Allah! Ina neman tsari da Kai da na yi shirka da Kai alhali ina sani, kuma ina neman gafararka ga wanda ban sani ba.

## 93. Addu'a ga wanda ya ce maka: Allah ya yi maka albarka

(204)

وَفِيكَ بَارَكَ اللَّهُ.

Kai ma Allah ya yi maka albarka.

## 94. Addu'ar ƙin shu'umci[1]

(205)

---

[1] Shu'umci shi ne mutum ya ƙudurce cewa wani abu mummuna zai faru gare shi saboda ganin wani abu ko jinsa. Wannan haramun ne, saboda abin da ke cikinsa na jingina tasiri ga wanin Allah, da kuma munana zato ga Allah. To wanda irin wannan ya afku gare shi, kar ya bar aikata abin da ya yi nufin yi; sai ya tuba ga Allah, sannan kaffararsa ita ce ya faɗi wannan addu'ar. [Bayanin mai tarjama].

اللَّهُمَّ لاَ طَيْرَ إِلاَّ طَيْرُكَ وَلاَ خَيْرَ إِلاَّ خَيْرُكَ وَلاَ إِلَهَ غَيْرُكَ.

Ya Allah! Babu shu'umci sai abin da Ka halitta, kuma babu alheri sai alherinka, kuma babu abin bautawa da gaskiya ba Kai ba.

## 95. Addu'ar hawa abin hawa

(206)

بِسْمِ اللَّهِ وَالْحَمْدُ لِلَّهِ سُبْحَانَ الَّذِي سَخَّرَ لَنَا هَذَا وَمَا كُنَّا لَهُ مُقْرِنِينَ وَإِنَّا إِلَى رَبِّنَا لَمُنْقَلِبُونَ ، الْحَمْدُ لِلَّهِ، الْحَمْدُ لِلَّهِ، الْحَمْدُ لِلَّهِ، اللَّهُ أَكْبَرُ ، اللَّهُ أَكْبَرُ ، اللَّهُ أَكْبَرُ سُبْحَانَكَ اللَّهُمَّ إِنِّي ظَلَمْتُ نَفْسِي فَاغْفِرْ لِي فَإِنَّهُ لاَيَغْفِرُ الذُّنُوبَ إِلاَّ أَنْتَ.

Da Sunan Allah. Dukkan yabo ya tabbata ga Allah. Tsarki ya tabbata ga (Ubangiji) Wanda ya hore mana wannan (abin hawa); ba mu kasance masu ikon sarrafa shi ba. Haƙiƙa mu masu komawa ne zuwa ga Ubangijinmu. Dukkan yabo ya tabbata ga Allah, dukkan yabo ya tabbata ga Allah, dukkan yabo ya tabbata ga Allah. Allah ne Mafi girma, Allah ne Mafi girma, Allah ne Mafi girma. Tsarki ya tabbata gare Ka, ya Allah! Haƙiƙa ni na zalunci kaina, Ka gafarta mini, domin babu wanda yake gafarta zunubai sai Kai.

## 96. Addu'ar tafiya

اللَّهُ أَكْبَرُ ، اللَّهُ أَكْبَرُ ، اللَّهُ أَكْبَرُ سُبْحَانَ الَّذِي سَخَّرَ لَنَا هَذَا وَمَا كُنَّا لَهُ مُقْرِنِينَ وَإِنَّا إِلَى رَبِّنَا لَمُنْقَلِبُونَ ، اللَّهُمَّ إِنَّا نَسْأَلُكَ فِي سَفَرِنَا هَذَا الْبِرَّ وَالتَّقْوَى ، وَمِنَ الْعَمَلِ مَا تَرْضَى ، اللَّهُمَّ هَوِّنْ عَلَيْنَا سَفَرَنَا هَذَا وَاطْوِ عَنَّا بُعْدَهُ ، اللَّهُمَّ أَنْتَ الصَّاحِبُ فِي السَّفَرِ ، وَالْخَلِيفَةُ فِي الأَهْلِ ، اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوْذُ بِكَ مِنْ وَعْثَاءِ السَّفَرِ ، وَكَآبَةِ الْمَنْظَرِ وَسُوءِ الْمُنْقَلَبِ فِي الْمَالِ وَالأَهْلِ.

Allah ne Mafi girma, Allah ne Mafi girma, Allah ne Mafi girma. Tsarki ya tabbata ga (Ubangiji) Wanda ya hore mana wannan (abin hawa); ba mu kasance masu ikon sarrafa shi ba. Haƙiƙa mu masu komawa ne zuwa ga Ubangijinmu. Ya Allah! Muna roƙon Ka nagarta da tsoron Allah a cikin wannan tafiya ta mu, da kuma aiki wanda Kake yarda da shi. Ya Allah! Ka sauƙaƙe mana wannan tafiya ta mu, kuma ka naɗe mana nisanta. Ya Allah! Kai ne Ma'abocinmu a cikin wannan tafiya, kuma Halifanmu a cikin iyalanmu. Ya Allah! Ina neman tsari da Kai daga wahalar tafiya, da abin gani mai sanya ɓacin rai, da kuma komawa mummuna ga iyali da dukiya.

Idan ya dawo daga tafiyar tasa, sai ya faɗi wannan addu'a kuma ya ƙara da cewa:

آيِبُونَ تَائِبُونَ عَابِدُونَ لِرَبِّنَا حَامِدُونَ.

Mu masu komowa ne, masu tuba, masu bauta, kuma masu godiya ne ga Ubangijinmu.

## 97. Addu'ar shiga wata karkara ko wani gari

(208)

اللَّهُمَّ رَبَّ السَّمَوَاتِ السَّبْعِ وَمَا أَظْلَلْنَ ، وَرَبَّ الأَرَضِينَ السَّبْعِ وَمَا أَقْلَلْنَ ، وَرَبَّ الشَّيَاطِينِ وَمَا أَضْلَلْنَ ، وَرَبَّ الرِّيَاحِ وَمَا ذَرَيْنَ ، أَسْأَلُكَ خَيْرَ هَذِهِ الْقَرْيَةِ وَخَيْرَ أَهْلِهَا وَخَيْرَ مَا فِيهَا ، وأَعُوْذُ بِكَ مِنْ شَرِّهَا وشَرِّ أَهْلِهَا وشَرِّ مَا فِيهَا.

Ya Allah! Ubangijin sammai bakwai da abin da suka rufe, kuma Ubangijin ƙassai bakwai da abin da suke ɗauke da shi, kuma Ubangijin shaiɗanu da waɗanda suka ɓatar, kuma Ubangijin iska da abin da ta yayyaɗa! Ina roƙon Ka alherin wannan alƙarya, da alherin mutanen da ke cikinta, da alherin abin da ke cikinta. Kuma ina neman tsari da Kai daga sharrinta, da sharrin mutanenta, da sharrin abin da ke cikinta.

## 98. Addu'ar shiga kasuwa

(209)

لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ وَحْدَهُ لاَشَرِيكَ لَهُ ، لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ يُحْيِي وَيُمِيتُ وَهُوَ حَيٌّ لاَ يَمُوتُ بِيَدِهِ الْخَيْرُ وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ .

Babu abin bautawa da gaskiya sai Allah, Shi kaɗai; babu abokin tarayya a gare Shi. Mulki nasa ne (Shi kaɗai), kuma yabo ma nasa ne (Shi kaɗai); Yana rayarwa, yana matarwa, kuma Shi ne Rayayye Wanda ba Ya mutuwa. Dukkan alheri a Hannunsa yake, kuma Shi Mai iko ne a kan komai.

## 99. Addu'a idan abin hawan mutum ya yi tuntuɓe

(210)

بِسْمِ اللهِ

Da Sunan Allah[1].

---

[1] Wannan koyarwa ce daga Annabi, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, kan ambaton Sunan Allah a cikin kowane hali. A da a lokacin Jahiliyya idan dabbar mutum ta yi tuntuɓe a cikin tafiya, sai ya tsine mata, ya yi mata mummunar addu'a ta halaka. [Bayanin mai tarjama].

## 100. Addu'ar matafiyi ga mazaunin gida

(211)

أَسْتَوْدِعُكُمُ اللَّهَ الَّذِي لاَ تَضِيعُ وَدَائِعُهُ .

Ina sanya ku a cikin kiyayewar Allah, Wanda abin da aka sa a cikin kiyayewarsa ba ya tozarta.

## 101. Addu'ar mazaunin gida ga matifiyi

(212)

أَسْتَوْدِعُ اللَّهَ دِينَكَ وَأَمَانَتَكَ ، وَخَوَاتِيمَ عَمَلِكَ .

Ina ba wa Allah ajiyar addininka, da amanarka, da ayyukan da ka ke cikawa a kan su.

(213)

زَوَّدَكَ اللَّهُ التَّقْوَى ، وَغَفَرَ ذَنْبَكَ وَيَسَّرَ لَكَ الْخَيْرَ حَيْثُمَا كُنْتَ .

Allah ya yi maka guzurin taƙawa, ya gafarta maka zunubanka, ya sauƙaƙe alheri gare ka a duk inda kake.

## 102. Yin kabbara da tasbihi yayin da ake cikin tafiya

(214)

Jabir, Allah ya yarda da shi, ya ce: Mun kasance idan muka hau tudu (a halin tafiye-tafiyenmu) sai mu yi kabbara, (wato mu ce:

اللهُ أَكْبَرُ

Allah ne Mafi girma).

idan kuma muka zo gangara sai mu yi tasbihi (wato mu ce:

سُبْحَانَ اللهِ

Tsarki ya tabbata ga Allah).

## 103. Addu'ar matafiyi idan ya riski ƙarshen dare (daidai lokacin sahur)

(215)

سَمِعَ سَامِعٌ بِحَمْدِ اللَّهِ وَحُسْنِ بَلائِهِ عَلَيْنَا . رَبَّنَا صَاحِبْنَا وَأَفْضِلْ عَلَيْنَا عَائِذاً بِاللَّهِ مِنَ النَّارِ .

Mai shaida ya yi shaida[1] a kan godiyar mu ga Allah, da kyakkyawar ni'imarsa a gare mu. Ya Ubangijinmu! Ka kasance tare da mu (da kiyayewarka da kariyarka), Ka kwarara falalarka a gare mu. Muna masu neman tsari da Allah daga wuta.

---

[1] An ruwaito wannan lafazi ta fuska biyu: fuska ta farko ita ce wadda aka ambata, ta biyu kuma ita ce: سَمَّعَ سَامِعٌ. Ma'ana: Mai ji ya jiyar da godiyar mu ga Allah ... (Duba Sharhin Imam Nawawi ga Sahih Muslim 17/39). [Bayanin mai tarjama].

## 104. Addu'a idan ya sauka a wani masauki a halin tafiya ko waninta

(216)

أَعُوْذُ بِكَلِمَاتِ اللّٰهِ التَّامَّاتِ مِنْ شَرِّ مَاخَلَقَ .

Ina neman tsari da Kalmomin Allah Cikakku daga sharrin abin da Ya halitta.

## 105. Addu'ar komowa daga tafiya

(217)

Abdullahi ibn Umar, Allah ya yarda da shi, ya ce: Manzon Allah, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya kasance idan ya kama hanyar dawowa daga tafiya wani yaki, ko aikin hajji ko umra, idan ya hau tudu sai ya yi kabbara sau uku, sannan ya ce:

لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللّٰهُ وَحْدَهُ لاَشَرِيكَ لَهُ ، لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ ، وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ، آيِبُونَ تَائِبُونَ ، عَابِدُونَ لِرَبِّنَا حَامِدُونَ ، صَدَقَ اللّٰهُ وَعْدَهُ، وَنَصَرَ عَبْدَهُ وَهَزَمَ الأَحْزَابَ وَحْدَهُ.

Babu abin bautawa da gaskiya sai Allah, Shi kadai; babu abokin tarayya a gare Shi. Mulki nasa ne (Shi kadai), kuma yabo ma nasa ne (Shi kadai); kuma Shi Mai iko ne a kan komai. Mu masu komowa ne, masu tuba, masu bauta, kuma

masu godiya ne ga Ubangijinmu. Allah Ya gaskata alƙawarinsa, Ya taimaki bawansa, Ya ruguza rundunonin kafirai Shi kaɗai.

## 106. Addu'ar da mutum zai faɗa idan wani al'amari ya zo masa na farin ciki ko na baƙin ciki

(218)

Annabi, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya kasance idan wani al'amari ya zo masa da yake faranta masa rai sai ya ce:

الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي بِنَعْمَتِهِ تَتِمُّ الصَّالِحَاتُ .

Godiya ta tabbata ga Allah Wanda saboda ni'imarsa ce kyawawan ayyuka suke cika.

Idan kuma wani al'amari ya zo masa wanda yake ƙi sai ya ce:

الْحَمْدُ لِلَّهِ عَلَى كُلِّ حَالٍ .

Godiya ta tabbata ga Allah a cikin kowane hali.

## 107. Falalar salati ga Annabi, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi

(219)

Annabi, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya ce: 'wanda ya yi salati ɗaya a gare ni, Allah zai yi salati goma a gare shi'.

(220)

Kuma Annabi, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya ce: 'ka da ku mai da ƙabarina idi[1]; ku yi salati a gare ni ko ina kuke, domin salatinku yana isa zuwa gare ni ko a ina kuka kasance'.

(221)

Kuma Annabi, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya ce: 'Marowaci shi ne wanda aka ambace ni a wurinsa amma bai yi mini salati ba'.

(222)

Kuma Annabi, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya ce: 'Allah yana da waɗansu mala'iku matafiya a bayan ƙasa, suna isar mini da sallama daga al'umata'.

(223)

Kuma Annabi, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya ce: 'Babu wani wanda zai yi mini sallama face Allah ya dawo mini da raina na amsa masa sallamarsa'.

---

[1] Ma'anar mai da ƙabarin Annabi, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, idi shi ne a riƙa kirdadon yin bauta a wajen ƙabarin ta kamar salati a gare shi da waninsa. Haka kuma yana nuni ga hanin taruwa a ƙabarin don ziyararsa, kamar yadda ake taruwa wajen idi. Kamar yadda yake nuna hani ga zaton cewa ko yaushe mutum zai yi wa Annabi, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, salati sai ya dawo wajen ƙabarin zai yi, don haka ne ma sai aka ce a ƙarshen hadisin: 'ku yi salati a gare ni ko ina kuke, domin salatinku yana riska ta'. Ka duba Aunul Ma'abud sharhin Sunan Abi Dawud (6/23-24). [Bayanin mai tarjama].

## 108. Yaɗa sallama a cikin al'umma

(224)

Manzon Allah, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya ce: 'Ba za ku shiga aljanna ba sai kun yi imani, kuma ba za ku yi imani ba sai kun so juna. Shin ba na nuna muku wani abu da in kun yi shi za ku so juna ba? Ku yaɗa sallama tsakaninku'.

(225)

Ammar, Allah ya yarda da shi, ya ce: 'Abubuwa uku, wanda duk ya haɗa su, ya haɗa imani: mutum ya yi adalci ga kansa, da yaɗa gaisuwar sallama a cikin al'umma, da yin kyauta a cikin rashin wadata'.

(226)

Daga Abdullah ibn Umar, Allah ya yarda da shi, ya ce: 'Wani mutum ya tambayi Annabi, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi: wane abu ne a cikin musulunci ya fi alheri? Sai ya ce: 'Ka ciyar da abinci, kuma ka yi sallama ga wanda ka sani da wanda ba ka sani ba'.

## 109. Yaya zai amsa wa kafiri idan ya yi masa sallama

(227)

Annabi, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya ce: 'Idan ma'abota littafi (yahudu da nasara) suka yi muku sallama, to ku ce musu:

وَعَلَيْكُمْ

ku ma haka.

## 110. Addu'a idan aka ji carar zakara da kukan jaki

(228)

Daga Abu Huraira, Allah ya yarda da shi, ya ce: Annabi, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya ce: 'Idan kuka ji carar zakara, to ku roƙi Allah daga falalarsa domin ya ga mala'ika ne. Idan kuma kuka ji kukan jaki, to ku nemi tsarin Allah daga Shaiɗan, domin ya ga shaiɗan ne' [1].

## 111. Addu'a idan aka ji haushin karnuka da daddare

(229)

Annabi, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya ce: 'Idan kuka ji haushin karnuka, da kukan jaki da daddare, to ku nemi tsarin Allah daga gare su, domin su suna ganin abin da ba kwa gani'.

---

[1] Alƙali Iyad ya ce: sababin yin wannan addu'a shi ne ƙaunar mala'iku su ce amin ga addu'ar bawa, kuma ya samu dacewa da su nema masa gafara gurin Allah, kuma su yi masa shaida da yin ikhlasi ga Allah... Kuma fa'idar umarni da neman tsari daga shaiɗan shi ne abin da ake gudu na sharrin shaiɗan da sharrin wasuwasinsa, sai ya fake da Allah saboda kawar da wannan sharrin. Ibn Hajar ya kawo hadisin da Ɗabarani ya ruwaito daga Abu Rafi, ya ɗaukaka shi ga Manzon Allah, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, cewa: 'Jaki ba ya kuka sai in ya ga Shaiɗan, ko kuma Shaiɗan ya bayyana gare shi da wata kama'. (Duba Fat'hul Bari 6/353).

## 112. Addu'a ga wanda ka zage shi

(230)

Manzon Allah, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya ce:

اللَّهُمَّ فَأَيُّمَا مُؤْمِنٍ سَبَبْتُهُ فَاجْعَلْ ذَلِكَ لَهُ قُرْبَةً إِلَيْكَ يَوْمَ الْقِيَامَةِ .

Ya Allah! Duk wani mumini da na zage shi, to ka sanya wannan ya zamanto sababi gare shi na samun kusanci zuwa gare Ka ranar Kiyama.

## 113. Abin da musulmi zai ce idan ya zo yabon wani musulmi

(231)

Manzon Allah, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya ce: 'Idan har ɗaya daga cikinku ba makawa sai ya yabi abokinsa, to ya ce: Ina zaton wane - Allah dai Shi ne Makiyayinsa, Mai yi masa hisabi, kuma ni ba na tsarkake kowa ga Allah - ina zato shi kaza-da-kaza ne - idan dai ya san hakan game da shi.

## 114. Abin da musulmi zai ce idan aka yabe shi

(232)

اَللَّهُمَّ لاَ تُؤَاخِذْنِي بِمَا يَقُولُونَ ، وَاغْفِرْلِي مَا لاَ يَعْلَمُونَ ، وَاجْعَلْنِي خَيْراً مِمَّا يَظُنُّونَ .

Ya Allah! Kar Ka riƙe ni da abin da suke faɗa, Ka gafarta mini abin da ba su sani ba, Ka sanya ni fiye da yadda suke zato.

## 115. Talbiyar mai harama da Hajji ko Umara

(233)

لَبَّيْكَ اللَّهُمَّ لَبَّيْكَ ، لَبَّيْكَ لاَ شَرِيكَ لَكَ لَبَّيْكَ ، إِنَّ الْحَمْدَ ، وَالنِّعْمَةَ ، لَكَ وَالْمُلْكَ ، لاَ شَرِيكَ لَكَ .

Amsawarka ya Allah! Amsawarka. Amsawarka! Babu abokin tarayya gare Ka, amsawarka! Haƙiƙa yabo, da ni'ima da mulki naka ne (Kai kaɗai); babu abokin tarayya gare Ka.

## 116. Kabbara yayin da aka zo daidai da rukunin Hajarul Aswad

(234)

Annabi, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya yi ɗawafin Ɗakin Allah a kan raƙumi; ko yaushe ya zo daidai da rukunin Hajarul Aswad sai ya yi nuni gare shi da wani abu da yake hannunsa, ya yi kabbara.

## 117. Addu'a tsakanin Rukunul Yamani da Hajarul Aswad

(235)

﴿رَبَّنَا آتِنَا فِي الدُّنْيَا حَسَنَةً وَفِي الآخِرَةِ حَسَنَةً وَقِنَا عَذَابَ النَّارِ﴾. [Al-Bak̃arah: 201]

Ya Ubangijinmu! Ka ba mu kyakkyawa a duniya, da kyakkyawa a lahira, kuma ka kiyashe mu da azabar wuta.

## 118. Addu'ar tsayuwa a kan dutsen Safa da na Marwa

(236)

Jabir, Allah ya yarda da shi, ya ce, yayin da yake sifanta hajjin Manzon Allah, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi: 'yayin da ya kusanto Dutsen Safa sai ya karanta:

﴿إِنَّ الصَّفَا وَالْمَرْوَةَ مِنْ شَعَائِرِ اللَّهِ...﴾

أَبْدَأُ بِمَا بَدَأَ اللهُ بِهِ.

"Hak̃ik̃a Dutsen Safa da na Marwa suna daga cikin alamomin da Allah Ya sanya (na addininsa)".

Ina farawa da abin da Allah Ya fara da shi.

Sannan ya fara da Dutsen Safa, ya hau shi har sai ya hango Ɗakin Allah, sai ya fuskanci alk̃ibla, ya kaɗaita Allah, (ya yi hailala), ya girmama shi (ya yi kabbara) ya ce:

اللهُ أَكْبَرُ، اللهُ أَكْبَرُ، اللهُ أَكْبَرُ.

Allah ne Mafi girma, Allah ne Mafi girma, Allah ne Mafi girma.

لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ وَحْدَهُ لاَشَرِيكَ لَهُ ، لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ، لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ وَحْدَهُ ، أَنْجَزَ وَعْدَهُ ، وَنَصَرَ عَبْدَهُ وَهَزَمَ الأَحْزَابَ وَحْدَهُ .

Babu abin bautawa da gaskiya sai Allah, Shi kaɗai; babu abokin tarayya a gare Shi. Mulki ya tabbata gare Shi, kuma yabo ya tabbata gare Shi; kuma Shi Mai iko ne a kan komai. Babu abin bautawa da gaskiya sai Allah, Shi Kaɗai. Allah Ya gaskata alƙawarinsa, Ya taimaki bawansa, Ya ruguza rundunonin kafirai Shi kaɗai.

Ya karanta wannan zikiri sau uku, yana yin addu'a bayan kowace marra. Da ya hau Dutsen Marwa ma ya yi kamar yadda ya yi a kan Dutsen Safa.

## 119. Addu'ar Ranar Arfa

(237)

Manzon Allah, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya ce: 'Mafi alherin addu'a ita ce addu'ar Ranar Arfa. Kuma mafi alherin abin da na faɗ a ni da Annabawa da suka gabace ni shi ne:

لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ وَحْدَهُ لاَشَرِيكَ لَهُ ، لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ

وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ .

Babu abin bautawa da gaskiya sai Allah, Shi kaɗai; babu abokin tarayya a gare Shi. Mulki nasa ne (Shi kaɗai), yabo ma nasa ne (Shi kaɗai); kuma Shi Mai iko ne a kan komai.

## 120. Addu'a a Mash'arul Haram[1]

(238)

Jabir, Allah ya yarda da shi, ya ce: Manzon Allah, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya hau taguwarsa mai suna Al-Kaswa har ya zo Mash'arul Haram, sai ya fuskanci alƙibla ya yi addu'a ga Allah, ya yi kabbara, ya yi hailala, ya kaɗaita Allah. Bai gushe ba a tsaye yana addu'a har sai da gari ya waye sosai, sannan ya ɗauki hanya kafin rana ta fito.

## 121. Yin Kabbara tare da kowace tsakuwa yayin Jifan Jamra

(239)

---

[1] Mash'arul Haram wani dutse ne a filin Muzdalifa da Allah ya yi umarni a ambaci Allah a wurinsa. Sunna ta nuna cewa ana yin wannan ibada ce bayan sallar asuba ta kwanan Muzdalifa, har gari ya waye kafin rana ta fito. Kuma ko ina aka tsaya a cikin Muzdalifa aka yi addu'a ya yi daidai, kamar yadda Manzon Allah, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya ce a safiyar kwanan Muzdalifa: 'Na tsaya a nan kuma Muzdalifa gaba ɗayanta wajen tsayuwa ce'. Muslim ya ruwaito shi. [Bayanin mai tarjama].

Annabi, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya kasance yana yin kabbara tare da kowace tsakuwa idan ya jefi Jamrori uku. Sannan sai ya yi gaba kaɗan ya yi addu'a yana mai fuskantar alƙibla, ya ɗaga hannayensa biyu yayin addu'ar. Yana yin haka ne bayan jifan Jamra ta farko da ta biyu. Amma bayan Jamratul Aƙaba (Jamra ta ƙarshe), sai ya yi jifan kawai, ya yi kabbara tare da kowace tsakuwa, sannan ya tafi; ba ya tsayawa ya yi addu'a a wajenta.

## 122. Addu'a idan mutum ya ga wani abu mai ban mamaki, ko na farin ciki

(240)

سُبْحَانَ اللهِ

Tsarki ya tabbata ga Allah.

(241)

اَللهُ أَكْبَرُ

Allah ne Mafi girma.

## 123. Abin da mutumin da wani al'amari na farin ciki ya zo masa zai yi

(242)

Annabi, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya kasance idan wani al'amari da yake faranta masa rai, ko ake murna da shi ya zo masa, sai ya faɗi yana mai sujada domin godiya ga Allah, Mai tsarki da ɗaukaka.

## 124. Abin da wanda ya ji wani ciwo a jikinsa zai ce

(243)

Annabi, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya ce: 'Ka sanya hannunka a wajen da yake maka ciwo a jikinka, ka ce:

بِسْمِ اللهِ (ثلاثًا)

Da sunan Allah (nake neman waraka).

(sau uku)

Sannan ka ce:

أَعُوْذُ بِاللّٰهِ وَقُدْرَتِهِ مِنْ شَرِّ مَا أَجِدُ وأُحَاذِرُ.

(سبع مراتٍ)

Ina neman tsari da Allah da kuma Ikonsa daga sharrin abin da nake ji (na ciwo) kuma nake jin tsoronsa. (sau bakwai)

## 125. Addu'ar wanda ya ji tsoron faruwar wani abu mummuna saboda kambun baka

(244)

Annabi, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya ce: 'Idan ɗayanku ya ga wani abu da ya ƙayatar da shi ga ɗan uwansa, ko ga kansa, ko ga dukiyarsa, to ya roƙi Allah ya sanya albarka gare shi; domin kambun baka gaskiya ne.

## 126. Abin da ake faɗa idan aka firgita

(245)

لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللهُ

Babu abin bautawa da gaskiya sai Allah.

## 127. Abin da ake faɗa idan za a yanka dabba, ko za a soke ta

(246)

بِسْمِ اللَّهِ وَاللَّهُ أَكْبَرُ ، اللَّهُمَّ مِنْكَ وَلَكَ ، اللَّهُمَّ تَقَبَّلْ مِنِّي.

Da Sunan Allah, kuma Allah ne Mafi girma. Ya Allah! (Wannan dabba) daga gare Ka take, kuma mallakarka ce. Ya Allah! Ka karɓa daga gare ni.

## 128. Abin da ake faɗa don kawar da kaidin Shaiɗanu masu taurin kai

(247)

أَعُوذُ بِكَلِمَاتِ اللَّهِ التَّامَّاتِ الَّتِي لاَ يُجَاوِزُهُنَّ بَرٌّ وَلاَ فَاجِرٌ مِنْ شَرِّ مَا خَلَقَ ، وَبَرَأَ وَذَرَأَ ، وَمِنْ شَرِّ مَا يَنْزِلُ مِنَ السَّمَاءِ وَمِنْ شَرِّ مَا يَعْرُجُ فِيهَا ، وَمِنْ شَرِّ مَا ذَرَأَ فِي

الأَرْضِ وَمِنْ شَرِّ مَا يَخْرُجُ مِنْهَا ، وَمِـنْ شَـرِّ فِتَـنِ اللَّيْـلِ
وَالنَّهَارِ، وَمِنْ شَـرِّ كُـلِّ طَـارِقٍ إِلاَّ طَارِقاً يَطْـرُقُ بِخَـيْرٍ
يَارَحْمَنُ .

Ina neman tsari da Kalmomin Allah Cikakku, Waɗanda wani (bawa) nagari ko fajiri ba ya ƙetare su, daga sharrin abin da (Allah) Ya halitta, Ya samar da shi daga babu, Ya fari halittarsa, daga kuma sharrin abin da yake saukowa daga sama, da sharrin abin da yake hawa cikinta, da sharrin abin da Ya halitta a cikin ƙasa, da sharrin abin da yake fitowa daga gare ta, da sharrin fitinun dare da na rana, da kuma sharrin duk wani mai zuwa cikin dare, sai dai mai zuwa da alheri, ya (Allah) Mai yawan rahama!

## 129. Istigfari (neman gafara) da tuba zuwa ga Allah

(248)

Manzon Allah, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya ce: 'Na rantse da Allah! Ina neman gafarar Allah, kuma ina tuba zuwa gare shi, a kowace rana sama da sau saba'in'.

(249)

Kuma ya ce, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi: 'Ya ku mutane! Ku tuba zuwa ga Allah. Domin ni ina tuba a kowace rana zuwa gare shi sau ɗari'

(250)

Kuma ya ce, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi: 'Wanda ya ce:

أَسْتَغْفِرُ اللَّهَ الَّذِي لاَ إِلَـهَ إِلاَّ هُـوَ الْحَـيُّ الْقَيُّـومُ وَأَتُـوْبُ إِلَيْهِ.

Ina neman gafarar Allah, Wanda babu abin bautawa da gaskiya sai Shi, Rayayye, Mai tsayuwa da komai, kuma ina tuba zuwa gare Shi.

... Allah zai gafarta masa zunubansa ko da zunubin gudu daga fagen fama ne'.

(251)

Kuma ya ce, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi: 'Mafi kusancin da Allah yake kasancewa da bawansa a tsakiyar ƙarshen dare ne. Don haka idan kana da ikon kasancewa cikin masu ambaton Allah a wannan lokacin, to ka kasance'.

(252)

Kuma ya ce, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi: 'Mafi kusancin da bawa yake kasancewa da Ubangijinsa yayin da yake sujada ne, don haka ku yawaita addu'a (a cikin sujada)'

(253)

Kuma Manzon Allah, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya ce: 'Ha ƙi ƙa a kan lulluɓe zuciyata[1], kuma ni ina neman gafarar Allah sau ɗari a rana'.

## 130. Falalar tasbihi, da godiya ga Allah, da yin la ilaha illal lah, da yin kabbara

(254)

Abu Huraira, Allah ya yarda da shi, ya ruwaito cewa: Manzon Allah, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya ce: 'Wanda ya ce:

سُبْحَانَ اللهِ وَبِحَمْدِهِ (مائة مرة)

(sau ɗari)

... a rana, za a kankare masa zunubansa ko da sun kasance kamar kumfar teku ne (wajen yawa)'.

(255)

Abu Ayyub Al-Ansari, Allah ya yarda da shi, ya ruwaito daga Manzon Allah, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, cewa ya ce: 'Wanda ya ce:

---

1 Abin nufi da lulluɓewar zuciya shi ne abin da yakan rufe ta na mantuwa da babu wani mutum da yake kuɓuta daga gare ta. Zuciyar Annabi, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, har abada a shagalce take da Allah. To idan lokacin da wani abu da yake bijirowa dukkan ɗan Adam ya bijiro masa, kamar shagaltuwa da sha'anin al'umma, da abin da zai kyautata ta da makamancinsa, ko kuma mantuwa, sai ya ga wannan kasawa ce da zunubi, to sai ya zabura ga istigfari. (Duba: Nihaya 3/403, Jami'ul Usul 4/386).

لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ وَحْدَهُ لاَشَرِيكَ لَهُ ، لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْـدُ ،
وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ .

Babu abin bautawa da gaskiya sai Allah, Shi kaɗai; babu abokin tarayya a gare Shi. Mulki ya tabbata gare Shi, kuma

(sau goma)

to kamar wanda ya 'yanta bayi huɗu ne daga cikin 'ya'yan (Annabi) Isma'ila'.

(256)

Abu Huraira, Allah ya yarda da shi, ya ce: Manzon Allah, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya ce: 'Akwai wasu kalmomi biyu masu sauƙin faɗa a harshe, masu nauyi a kan mizani (na ayyuka ranar ƙiyama), masu soyuwa ga (Allah) Mai yawan jin ƙai (su ne):

سُبْحَانَ اللَّهِ وبِحَمْدِهِ وسُبْحَانَ اللَّهِ الْعَظِيمِ .

Tsarki ya tabbata ga Allah, tare da godiya gare Shi; tsarki ya tabbata ga Allah Mai girma.

(257)

Abu Huraira, Allah ya yarda da shi, ya ce: Manzon Allah, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya ce: 'Faɗin:

سُبْحَانَ اللَّـهِ ، وَ الْحَمْـدُ لِلَّـهِ ، وَلاَ إِلَـهَ إِلاَّ اللهُ ، وَاللَّـهُ
أَكْبَرُ .

Tsarki ya tabbata ga Allah, kuma yabo ya tabbata ga Allah, kuma babu abin bautawa da gaskiya sai Allah, kuma Allah ne Mafi girma.

... shi ya fi soyuwa gare ni daga dukkan abin da rana ta hudo a kansa'.

(258)

Daga Sa'ad bin Abi Waƙƙas, Allah ya yarda da shi, ya ce: mun kasance a wajen Manzon Allah, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, sai ya ce: 'Yanzu ɗayanku yana kasa aikata kyawawan ayyuka dubu a kowace rana?' Sai wani mutum cikin waɗanda suke zaune tare da shi ya ce: 'Ta yaya ɗayanmu zai aikata kyawawan ayyuka dubu?' Sai ya ce: 'Ya yi tasbihi (ya ce:

سُبْحَانَ اللَّهِ.

Tsarki ya tabbata ga Allah)

... sau ɗari, sai a rubuta masa kyawawan ayyuka dubu, ko a kankare masa zunubai dubu'.

(259)

Jabir, Allah ya yarda da shi, ya ce: Annabi, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya ce: 'Wanda ya ce:

سُبْحَانَ اللَّهِ الْعَظِيمِ وبِحَمْدِهِ .

Tsarki ya tabbata ga Allah Maï girma, tare da godiya gare Shi.

... za a dasa masa bishiyar dabino a cikin aljanna'.

(260)

Daga Abu Musa Al-Ash'ari, Allah ya yarda da shi, ya ce: Manzon Allah, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya ce mini: 'Ya Abdallah bin Kais! Ba na shiryar da kai ba zuwa ga wata taska daga cikin taskokin aljanna ba?' Sai na ce: 'shiryar da ni'. Sai ya ce: ' Ka ce:

لاَحَوْلَ ولاَقُوَّةَ إِلاَّ بِاللَّهِ .

Babu dabara babu ƙarfi sai da Allah.

(261)

Daga Samura bin Jundub, Allah ya yarda da shi, ya ce: Manzon Allah, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya ce: 'Mafi soyuwar zance a wajen Allah shi ne:

سُبْحَانَ اللَّهِ ، وَ الْحَمْدُ لِلَّهِ ، وَلاَ إِلَهَ إِلاَّ اللهُ ، وَاللَّهُ أَكْبَرُ .

Tsarki ya tabbata ga Allah, kuma yabo ya tabbata ga Allah, kuma babu abin bautawa da gaskiya sai Allah, kuma Allah ne Mafi girma.

... babu komai a gare ka ko da wane ɗaya daga cikinsu ka fara'.

(262)

Sa'ad bin Abi Waƙƙas, Allah ya yarda da shi, ya ce: 'Wani balaraben ƙauye ya zo wajen Manzon Allah, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, sai ya ce: koya mini waɗansu kalmomi da zan riƙa faɗa. Sai ya ce: Ka ce:

لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللهُ وَحْدَهُ لاَ شَرِيْكَ لَهُ ، اللهُ أَكْبَرُ كَبِيْراً ، وَالْحَمْدُ للهِ كَثِيْراً ، سُبْحَانَ اللهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ ، لاَ حَوْلَ وَ لاَ قُوَّةَ إِلاَّ بِاللهِ الْعَزِيزِ الْحَكِيمِ .

Babu abin bautawa da gaskiya sai Allah; babu abokin tarayya a gare Shi. Allah ne Mafi girma, (ina girmama Shi) girmamawa. Kuma godiya ta tabbata ga Allah da yawa. Tsarki ya tabbata ga Allah, Ubangijin talikai. Babu dabara babu ƙarfi sai da Allah, Mabuwayi Mai hikima.

... Sai mutumin ya ce: waɗannan na Ubangijina ne, ni kuma nawa fa? Sai ya ce: Ka ce:

اللَّهُمَّ اغْفِرْ لِي ، وَارْحَمْنِي ، وَاهْدِنِي ، وَارْزُقْنِي .

Ya Allah! Ka yi mini gafara, Ka ji ƙai na, Ka shirye ni, Ka azurta ni.

(263)

Tarik ibn Ashyam Al-Ashja'i, Allah ya yarda da shi, ya ce: 'Idan mutum ya musulunta, sai Annabi, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya koya masa salla, sannan ya umarce shi ya riƙa addu'a da waɗannan kalmomin:

اللَّهُمَّ اغْفِرْ لِي ، وَارْحَمْنِي ، وَاهْدِنِي ، وَعَافِنِي ، وَارْزُقْنِي.

Ya Allah! Ka yi mini gafara, Ka ji ƙai na, Ka shirye ni, Ka amintar da ni daga bala'i, Ka azurta ni.

(264)

Jabir ibn Abdullah, Allah ya yarda da shi, ya ce: Manzon Allah, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya ce: 'Mafificiyar addu'a ita ce (faɗin):

اَلْحَمْدُ لِلَّهِ

Dukkan yabo ya tabbata ga Allah.

... kuma mafificin zikiri shi ne (faɗin):

لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللهُ

Babu abin bautawa da gaskiya sai Allah.

(265)

Manzon Allah, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya ce: 'Ayyuka nagargaru masu wanzuwa sune (faɗin):

سُبْحَانَ اللَّهِ ، وَالْحَمْدُ لِلَّهِ ، وَلاَ إِلَهَ إِلاَّ اللهُ ، وَاللَّهُ أَكْبَرُ ، وَلاَحَوْلَ ولاَقُوَّةَ إِلاَّ بِاللَّهِ .

Tsarki ya tabbata ga Allah, kuma yabo ya tabbata ga Allah, kuma babu abin bautawa da gaskiya sai Allah, kuma Allah ne Mafi girma, kuma babu dabara babu ƙarfi sai da Allah.

## 131. Yadda Annabi, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, yake ƙirga tasbihinsa

(266)

Daga Abdullah bin Amr, Allah ya yarda da shi, ya ce: 'Na ga Annabi, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, yana ƙirga tasbihi da (yatsun) hannun damansa.

## 132. Daga cikin ayyukan alheri da kyawawan halaye

(267)

Jabir bin Abdullah, Allah ya yarda da shi, ya ce: Manzon Allah, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya ce: 'Idan duhun dare ya gabato - ko kuma almuru ta yi - to ku hana 'ya'yanku fita, domin Shaiɗanu suna bazuwa a wannan lokacin. Idan sa'a ta gota a cikin dare, to sai ku bar su. Ku rufe ƙofofi, kuma ku ambaci Sunan Allah (yayin da kuke rufewa), domin Shaiɗan ba ya buɗe ƙofa rufaffiya. Ku zuge bakin salkunan ruwanku, kuma ku ambaci Sunan Allah (yayin da kuke zugewa), kuma ku rufe kwanukan abincinku, ku ambaci Sunan Allah (yayin da kuke rufewa); ko da ku ɗora wani abu ne a kan kwanukan. Kuma ku kashe fitilunku na a-ci-balbal.

Allah ya yi tsira da aminci da albarka ga Annabinmu Muhammadu, da alayensa, da sahabbansa baki ɗaya.

## Bayanin Wuraren Da Aka Ruwaito Addu'o'in

(1) Bukhari da sharhinsa Fat'hul Bari 11/113 da Muslim 4/2083.

(2) Bukhari tare da Fat'hul Bari 3/39 da wasu littattafai. Wannan lafazin na Ibn Majah ne; duba: Sahih Ibn Majah 2/335.

(3) Tirmizi 5/473, duba: Sahih Tirmizi 3/144.

(4) Bukhari tare da Fat'hul Bari 8/235 da Muslim 1/530.

(5) Abu Dawud, Tirmizi da Ibn Majah, duba: Irwa'ul Ghalil hadisi mai lamba 1989.

(6) Abu Dawud, Tirmizi da Al-Baghawi, duba: littafin Albani [Mukhtasar Shama'il Tirmizi], shafi 48.

(7) Abu Dawud 4/41, duba Sahih Abu Dawud 2/760.

(8) Ibn Majah 2/1178 da Al-Baghawi 12/41, duba: Sahih Ibn Majah 2/275.

(9) Tirmizi 2/505 da wasunsa, duba: Irwa hadisi mai lamba 49, da Sahihul Jami' 3/203.

(10) Bukhari 1/45 da Muslim 1/283. Karin lafazin 'bismillah' a farkonsa ya zo ne a cikin riwayar Sa'id ibn Mansur, duba: Fat'hul Bari 1/244.

(11) Abu Dawud, Tirmizi da Ibn Majah. Al-Nasa'i ya ruwaito shi a cikin Amalul Yaum wal Laylah, duba: bayanin hadisan Zadul Ma'ad 2/387.

(12) Abu Dawud, Ibn Majah, da Ahmad, duba: Irwa'ul Ghalil 1/22.

(13) Muslim 1/209.

(14) Tirmizi 1/78, duba: Sahih Tirmizi 1/18.

(15) Al-Nasa'i a cikin Amal al-Yaum wa Al-Laylah, shafi 173,

duba: Irwa'ul Ghalil 1/135 da 2/94.

(16) Abu Dawud 4/325 da Tirmizi 5/490, duba: Sahih Tirmizi 3/151.

(17) Abu Dawud, Tirmizi, Ibn Majah da Al-Nasa'i, duba: Sahih Tirmizi 3/152 da Sahih Ibn Majah 2/336.

(18) Abu Dawud 4/325. Shaikh ibn Baz ya ce isnadinsa kyakkyawa ne.

(19) Ibn Hajr ya bayyana riwayoyin wannan hadisin a cikin Fat'hul Bari 11/116.

(20) Abu Dawud duba: Sahihul Jami' hadisi mai lamba 4591; da Ibn As-Sunni hadisi mai lamba 88, kuma Albani ya ce isnadinsa kyakkyawa ne; da Abu Dawud 1/126 duba: Sahihul Jami' 1/528; da Muslim 1/494.

(21) Duba riwayoyin nassi na 20. Jumla ƙarshe Ibn Majah ne ya ruwaito ta, duba Sahih Ibn Majah 1/129

(22) Bukhari 1/152, da Muslim 1/288.

(23) Muslim 1/290. Umarnin cewa ya yi wannan addu'ar bayan shahadar ladan yana cikin Ibn Khuzaima 1/220.

(24) Muslim 1/288.

(25) Bukhari 1/152. Abin da aka sa a tsakanin baka biyu Baihaƙi ne ya ruwaito shi, kuma Shaykh Ibn Baz ya ce isnadinsa mai kyau ne. Duba Tuhfatul Akhyar, shafi 38.

(26) Tirmizi, Abu Dawud, da Ahmad. Duba: Irwa'ul Ghalil 1/262.

(27) Bukhari 1/181, da Muslim 1/419.

(28) Abu Dawud, Tirmizi, Ibn Majah da Al-Nasa'i, duba: Sahih Tirmizi 1/77 da Sahih Ibn Majah 1/135.

(29) Muslim 1/534.

(30) Muslim 1/534.

(31) Abu Dawud 1/203, Ibn Majah 1/265, Ahmad 4/85. Muslim kuma ya ruwaito shi daga hadisin Ibn Umar da irin wannan lafazi 1/420.

(32) Bukhari da Fat'hul Bari 3/3, 11/117, 13/371,423,465. Muslim kuma ya kawo takaitacciyar riwayarsa 1/532.

(33) Abu Dawud, Tirmizi, Ibn Majah, Al-Nasa'i da Ahmad, duba: Sahih Tirmizi 1/83.

(34) Bukhari 1/199, Muslim 1/350.

(35) Muslim 1/353 da Abu Dawud 1/230.

(36) Muslim 1/534, da Abu Dawud, Tirmizi da Al-Nasa'i.

(37) Abu Dawud 1/230, Al-Nasa'i, da Ahmad. Isnadinsa kyakkyawa ne.

(38) Bukhari da Fat'hul Bari 2/282.

(39) Bukhari da Fat'hul Bari 2/284.

(40) Muslim 1/346.

(41) Abu Dawud, Tirmizi, Ibn Majah, Al-Nasa'i da Ahmad, duba: Sahih Tirmizi 1/83.

(42) Bukhari da Muslim, duba nassi na (34).

(43) Muslim, duba nassi na (35).

(44) Muslim 1/534 da wasu malaman hadisi.

(45) Abu Dawud 1/230, Al-Nasa'i da Ahmad. Albani ya inganta shi a cikin Sahih Abu Dawud 1/166.

(46) Muslim 1/350.

(47) Muslim 1/532.

(48) Abu Dawud 1/231, duba Sahih Ibn Majah 1/148.

(49) Abu Dawud, Tirmizi da Ibn Majah, duba: Sahih Tirmizi 1/90 da Sahih Ibn Majah 1/148.

(50) Tirmizi 2/474, Ahmad 6/30, da Hakim, kuma ya inganta shi, Zahabi kuma ya yi muwafaƙa da shi. Karin lafazin ya zo ne a cikin riwayar Hakim 1/220..

(51) Tirmizi 2/473, da Hakim kuma ya inganta shi, Zahabi kuma ya yi muwafaƙa da shi 1/219.

(52) Bukhari da Fat'hul Bari 11/13 da Muslim 1/301.

(53) Bukhari da Fat'hul Bari 6/408.

(54) Bukhari da Fat'hul Bari 6/407, Muslim 1/306, kuma lafazin na riwayarsa ne.

(55) Bukhari 2/102 da Muslim 1/412, kuma lafazin na riwayarsa ne.

(56) Bukhari 1/202 da Muslim 1/412.

(57) Bukhari 8/168 da Muslim 4/2078.

(58) Muslim 1/534.

(59) Abu Dawud 2/86 da Al-Nasa'i 3/53. Albani ya inganta shi a cikin Sahih Abu Dawud 1/284.

(60) Bukhari da Fat'hul Bari 6/35.

(61) Abu Dawud, duba: Sahih Ibn Majah 2/328.

(62) Al-Nasa'i 3/54, 55 da Ahmad 4/364. Albani ya inganta shi a cikin Sahihul Nasa'i 1/281.

(63) Al-Nasa'i 3/52, kuma lafazin na riwayarsa ne, da Ahmad 4/338. Albani ya inganta shi a cikin Sahihul Nasa'i 1/280.

(64) Abu Dawud, Tirmizi, Ibn Majah, Al-Nasa'i, duba: Sahih Ibn Majah 2/329.

(65) Abu Dawud 2/62 da Tirmizi 5/515, da Ibn Majah 2/1267, da Ahmad 5/360, duba: Sahih Ibn Majah 2/329 da Sahih Tirmizi 3/163.

(66) Muslim 1/414.

(67) Bukhari 1/255 da Muslim 1/414.

(68) Muslim 1/415.

(69) Muslim 1/418.

(70) Abu Dawud 2/86 da Al-Nasa'i 3/68, duba: Sahih Tirmizi 2/8.

(71) Al-Nasa'i a cikin Amalul Yaum wal laila hadisi mai lamba 100, da Ibn As-Sunni hadisi mai lamba 121. Albani ya inganta shi a cikin Sahihul Jami' 5/339, da Silsila Sahihah 2/697 lamba 972.

(72) Tirmizi 5/515 da Ahmad 4/227, duba: bayanin hadisan Zadul Ma'ad 1/300.

(73) Ibn Majah da wasu malaman, duba: Sahih Ibn Majah 1/152 da Majma'uz Zawa'id 10/111.

(74) Bukhari 7/162.

(75) Hakim 1/562, kuma Albani ya inganta shi a cikin Sahihul Targhib wat Tarhib 1/273.

(76) Abu Dawud 4/322, da Tirmizi 5/567. Duba Sahih Tirmizi 3/182.

(77) Muslim 4/2088.

(78) Tirmizi 5/466, duba: Sahih Tirmizi 3/142.

(79) Bukhari 7/150.

(80) Abu Dawud 4/317, Bukhari ya ruwaito shi a cikin Adabul Mufrad, hadisi mai lamba 1201; da Al-Nasa'i a cikin Amalul Yaum Wal laila, hadisi mai lamba 9, da Ibn As-

Sunni, hadisi mai lamba 70. Shaykh Ibn Baz ya ce isnadin Abu Dawud da Al-Nasa'i hasan ne, duba: Tuhfahtul Akhyar shafi 23.

(81) Abu Dawud 4/318 da Al-Nasa'i a cikin Amalul Yaum Wal Laila hadisi mai lamba 7, da Ibn As-Sunni, hadisi mai lamba 41; da Ibn Hibban kamar yadda ya zo cikin Mawarid, hadisi mai lamba 2361. Shaykh Ibn Baz ya ce hadisi ne hasan, duba: [Tuhfatul Akhyar], Shafi 24.

(82) Abu Dawud 4/324, Ahmad 5/42, Al-Nasa'i in Amalul Yaum Wal Laila, hadisi mai lamba 22, Ibn As-Sunni hadisi mai lamba 69. Bukhari ya ruwaito shi a cikin [Adab Al-Mufrad]. Shaykh Ibn Baz ya ce hadisi ne hasan, duba: [Tuhfatul Akhyar], Shafi 26.

(83) Ibn As-Sunni hadisi mai lamba 71, Abu Dawud 4/321. Shu'aib da Abdulƙadir Arna'ut suka inganta isnadinsa. Duba Zadul Ma'ad 2/376.

(84) Abu Dawud da Ibn Majah, duba: Sahih Ibn Majah 2/332.

(85) Tirmizi da Abu Dawud, duba: Sahih Tirmizi 3/142.

(86) Abu Dawud 4/323, da Tirmizi 5/465, da Ibn Majah da Ahmad. duba: Sahih Ibn Majah 2/332. Ibn Baz ya ce isnadinsa hasan ne. Duba Tuhfatul Akhyar, shafi 39.

(87) Ahmad 4/337, da Nasa'i a cikin Amalul Yaum Wal Laila, hadisi mai lamba 4, da Ibn As-Sunni, hadisi mai lamba 68, da Abu Dawud 4/418, da Tirmizi 5/465. Ibn Baz ya ce hadisi ne hasan a cikin Tuhfatul Akhyar, shafi 39.

(88) Hakim 1/545, kuma ya inganta shi, Zahabi kuma ya yi muwafaƙa da shi. Duba Sahihul Targhib wal Tarhib 1/273.

(89) Abu Dawud 4/322, Shu'aib da Abdulƙadir Al-Arna'ut suka ce isnadinsa hasan ne. Duba Zadul Ma'ad 2/273.

(90) Ahmad 3/406, da 407, da Ibn As-Sunni a cikin Amalul

Yaum Wal Laila hadisi na 34. Duba Sahihul Jami' 4/209.

(91) Muslim 4/2071.

(92) An-Nasa'i a cikin Amalul Yaum Wal Laila hadisi na 24. Duba: Sahihut Targhib Wat Tarhib 1/272, da Tuhfatul Akhyar shafi 44. Da kuma Abu Dawud 4/319 da Ibn Majah, da Ahmad 4/60. Duba Sahihut Targhib Wat Tarhib 1/270, da Sahih Abu Dawud 3/957 da Sahih Ibn Majah 2/331 da Zadul Ma'ad 2/377.

(93) Bukhari 4/95 da Muslim 4/2071.

(94) Muslmi 4/2090.

(95) Ibn As-Sunni hadisi na 54, da Ibn Majah hadisi na 925. Shu'aib da Abdulƙadir Al-Arna'ut suka ce isnadinsa hasan ne a cikin bayanin hadisan Zadul Ma'ad 2/375.

(96) Bukhari tare da Fat'hul Bari 11/101, da Muslim 4/2075.

(97) Ahmad 2/290, da Nasa'i a cikin Amalul Yaum Wal Laila hadisi na 590, da Ibn As-Sunni, hadisi na 68. Duba Sahih Tirmizi 3/187 da Sahih Ibn Majah 2/266 da Tuhfatul Akhyar shafi 45.

(98) Majma'ul Zawa'id 10/120 da Sahihul Targhib wal Tarhib 1/273.

(99) Bukhari da Fat'hul Bari 9/62 da Muslim 4/1723.

(100) Bukhari da Fat'hul Bari 4/487.

(101) Ɓukhari 9/94 da Muslim 1/554.

(102) Bukhari 11/126 da Muslim 4/2084.

(103) Muslim 4/2083, Ahmad 2/79. Wannan lafazin hadisin Ahmad ne.

(104) Abu Dawud 4/311, wannan lafazin hadisinsa ne. Duba: Sahih Tirmizi 3/143.

(105) Bukhari da Fat'hul Bari 11/113 da Muslim 4/2083.

(106) Bukhari da Fat'hul Bari 7/71 da Muslim 4/2091.

(107) Muslim 4/2084.

(108) Muslim 4/2085.

(109) Abu Dawud 4/317 da duba: Sahih Tirmizi 3/142.

(110) Tirmizi da Al-Nasa'i, duba: Sahihul Jami' 4/255.

(111) Bukhari da Fat'hul Bari 11/113 da Muslim 4/2081.

(112) Hakim ya ruwaito shi kuma ya inganta shi, kuma Zahabi ya yi muwafaƙa da shi 1/540. Da kuma Al-Nasa'i a cikin Amalul Yaum Wal Laila, da Ibn As-Sunni; duba: Sahihul Jami' 4/213.

(113) Abu Dawud 4/12 da duba: Sahih Tirmizi 3/171.

(114) Muslim 4/1772, 1773.

(115) Muslim 4/1773.

(116) Abu Dawud, Tirmizi, Ibn Majah, Al-Nasa'i, Ahmad, Ad-Darimi, Hakim da Al-Baihaƙi. Abin da ya ke tsakanin baka biyu Al-Baihaƙi ne ya ruwaito shi. Duba: Sahih Tirmizi 1/144, Sahih Ibn Majah 1/194 da Irwa'ul Ghalil 2/172.

(117) Abu Dawud, Tirmizi, Ibn Majah, Al-Nasa'i da Ahmad. Duba Sahih Tirmizi 3/180, Sahih Ibn Majah 1/194 da Al-Irẁa' 2/175.

(118) Al-Baihaƙi a cikin Sunanul Kubra kuma ya inganta isnadinsa 2/211. Albani ma ya inganta isnadin hadisin a cikin Al-Irwa' 2/170. Amma hadisın maganar Umar ce ba a ɗaukaka ta ga Manzon Allah ﷺ ba.

(119) Al-Nasa'i 3/244, Al-Daraƙuɗni da wasunsu.Abin da ya ke cikin baka biyu Baihaƙi ya ruwaito shi 2/31, kuma

isnadinsa sahihi ne; duba: bayanin hadisna Zadul Ma'ad 1/337.

(120) Ahmad 1/391 kuma Albani ya inganta shi.

(121) Bukhari 7/157, duba Fat'hul Bari 11/173.

(122) Bukhari 7/154 da Muslim 4/2092.

(123) Abu Dawud 4/324 da Ahmad 5/42. Albani ya inganta shi a cikin Sahih Abu Dawud 3/959.

(124) Tirmizi 5/529 da Hakim kuma ya inganta shi, Zahabi kuma ya yi muwafaƙa da shi 1/505. Duba: Sahih Tirmizi 3/168.

(125) Abu Dawud 2/87, duba: Sahih Ibn Majah 2/335.

(126) Abu Dawud 2/89. Hakim ya inganta shi, Zahabi ya yi muwafaƙa da shi 2/142.

(127) Abu Dawud 3/42 da Tirmizi 5/572, duba: Sahih Tirmizi 3/183.

(128) Bukhari 5/172.

(129) Bukhari a cikin Adabul Mufrad, hadisi na 707, kuma Albani ya inganta shi a cikin Sahih Adabul Mufrad, hadisi na 545.

(130) Bukhari a cikin Adabul Mufrad, hadisi na 708, kuma Albani ya inganta shi a cikin Sahih Adabul Mufrad, hadisi na 546.

(131) Muslim 3/1362.

(132) Muslim 4/2300.

(133) Bukhari da Fat'hul Bari 6/336, da Muslim 1/120.

(134) Muslim 1/119-120.

(135) Abu Dawud 4/329. Albani ya ce isnadinsa kyakkyawa ne a cikin Sahih Abu Dawud 3/962.

(136) Tirmizi 5/560. Duba Sahih Tirmizi 3/180.

(137) Bukhari 7/158.

(138) Muslim 4/1729.

(139) Ibn Hibban, hadisi na 2427 a cikin Mawarid, da Ibn As-Sunni, hadisi na 351. Hafiz Ibn Hajar ya inganta shi, duba bayanin hadisan Azkar na Nawawi shafi 106.

(140) Abu Dawud 2/86, Tirmizi 2/257. Albani ya inganta shi a cikin Sahih Abu Dawud 1/283.

(141) Abu Dawud 1/206, da Tirmizi. Duba Sahih Tirmizi 1/77.

(142) Muslim 1/291 da Bukhari 1/151.

(143) Muslim 1/539.

(144) Muslim 4/2052.

(145) Azkar na Nawawi shafi 349, da Sahih Azkarun Nawawi na Salim Al-Hilali 2/713.

(146) Bukhari 4/119.

(147) Bukhari tare da Fat'hul Bari 10/118.

(148) Tirmizi da Abu Dawud; duba Sahih Tirmizi 2/210, da Sahihul Jami' 5/180.

(149) Tirmizi da Ibn Majah da Ahmad. Duba Sahih Tirmizi 1/286, da Sahih Ibn Majah 1/244. Ahmad Shakir ma ya inganta shi.

(150) Bukhari 7/10 da Muslim 4/1893.

(151) Bukhari tare da Fat'hul Bari 8/144.

(152) Tirmizi da Ibn Majah; Albani ya inganta shi. Duba Sahih Tirmizi 3/152 da Sahih Ibn Majah 2/317.

(153) Abu Dawud 3/190; duba Sahihul Jami' 5/432.

(154) Muslim 2/632.

(155) Muslim 2/634.

(156) Muslim 2/663.

(157) Ibn Majah 1/480 da Ahmad 2/368; duba: Sahih Ibn Majah 1/251.

(158) Ibn Majah da Abu Dawud 3/211; duba: Sahih Ibn Majah 1/251.

(159) Hakim ya ruwaito shi kuma ya inganta shi; Zahabi ya yi muwafaƙa da shi 1/359. Duba: Ahkamul Jana'iz na Albani, Shafi 125.

(160) Duba: Shaykh littafin Ibn Baz Ad-Durus Al-Muhimmah, Shafi 15. Kuma duba Muwaɗɗa 1/288.

(161) Al-Baghawi a cikin Sharh As-Sunnah 5/357.

(162) Bukhari 2/80 da Muslim 2/636. Duba: Al-Azkar na Nawawi, Shafi 126.

(163) Abu Dawud 3/314 da isnadi mai inganci.

(164) Abu Dawud 3/315 da Hakim, kuma ya inganta shi, Zahabi kuma ya yi muwafaƙa da shi 1/370.

(165) Muslim 2/671, da Ibn Majah, kuma lafazin hadisin na riwayarsa ne 1/494 daga hadinsi Buraida. Abin da ke tsakanin baka biyu yana cikin Muslim 2/671 daga hadisin A'isha.

(166) Abu Dawud 4/326 da Ibn Majah 2/1228; duba: Sahih Ibn Majah 2/305.

(167) Muslim 2/616 da Bukhari 4/76.

(168) Muwaɗɗa 2/992. Albani ya inganta shi cewa maganar Abdullahi ibn Zubair ce.

(169) Abu Dawud 1/303; Albani ya inganta shi a cikin Sahih

Abu Dawud 1/216.

(170) Bukhari 1/224 da Muslim 2/613.

(171) Abu Dawud 1/305; Albani ya ce isnadinsa hasan ne. Duba Sahih Abu Dawud 1/218.

(172) Bukhari ḍa Fat'hul Bari 2/518.

(173) Bukhari 1/205 da Muslim 1/83.

(174) Bukhari 1/224 da Muslim 2/614.

(175) Tirmizi 5/504 da Darimi 1/336 kuma lafazin hadisin na riwayarsa ne; duba: Sahih Tirmizi 3/157.

(176) Abu Dawud 2/306 da wasu malamai. Duba: Sahihul Jami' 4/209.

(177) Ibn Majah 1/557. Hafiz Ibn Hajar ya ce isnadinsa hasan ne. Duba Sharhul Azkar 4/342.

(178) Abu Dawud 3/347 da Tirmizi 4/288; duba: Sahih Tirmizi 2/167.

(179) Tirmizi 5/506; duba: Sahih Tirmizi 3/158.

(180) Abu Dawud, Tirmizi da Ibn Majah, duba: Sahih Tirmizi 3/159.

(181) Bukhari 6/214 da Tirmizi 5/507. Lafazin na riwayar Tirmizi ẹe

(182) Muslim 3/1615.

(183) Muslim 3/1626.

(184) Abu Dawud 3/367 da Ibn Majah 1/556, da Nasa'i a cikin Amalul Yaum Wal Laila hadisi na 296-298. Albani ya inganta shi a cikin Sahih Abu Dawud 2/730.

(185) Muslim 2/1054.

(186) Bukhari tare da Fat'hul Bari 4/103, da Muslm 2/806.

(187) Muslim 2/1000

(188) Bukhari 7/125.

(189) Abu Dawud 4/308, Tirmizi 5/82 da Ahmad 4/400, duba: Sahih Tirmizi 2/354.

(190) Abu Dawud da Tirmizi da Ibn Majah. Duba Sahih Tirmizi 1/316.

(191) Abu Dawud 2/248 da Ibn Majah 1/617 da duba: Sahih Ibn Majah 1/324.

(192) Bukhari 6/141 da Muslim 2/1028.

(193) Bukhari 7/99 da Muslim 4/2015

(194) Tirmizi 5/493, 494; duba: Sahih Tirmizi 3/153.

(195) Tirmizi da wasu malamai; duba: Sahih Tirmizi 3/153 da Sahih Ibn Majah 2/321; lafazin hadisin na riwayar Tirmizi ne.

(196) Abu Dawud, Tirmizi, Ibn Majah da Al-Nasa'i, duba: Sahih Tirmizi 3/153. Nasa'i ya ruwaito maganar A'isha a cikin Amalul Yaum Wal Laila hadisi na 308, da Ahmad 6/77, kuma Dakta FarukHamada ya inganta shi a cikin bayanin hadisan Amalul Yaum Wal Laila, shafi na 273.

(197) Ahmad 5/82 da Al-Nasa'i a cikin Amalul Yaum Wal Laila, shafi na 218.

(198) Tirmizi hadisi na 2035, duba: Sahihul Jami' hadisi na 6244 da Sahih Tirmizi 2/200.

(199) Muslim 1/555, 556

(200) Abu Dawud 4/333. Albani ya ce isnadinsa hasan ne. Duba Sahih Abu Dawud 3/965.

(201) Bukhari da Fat'hul Bari 4/88.

(202) Al-Nasa'i a cikin Amalul Yaum Wal Laila, shafi na 300,

da Ibn Majah 2/809, duba: Sahih Ibn Majah 2/55.

(203) Ahmad 4/403 da wasu malamai; duba: Sahihul Jami' 3/233 da Sahihut Targhib Wat Tarhib 1/19.

(204) Ibn As-Sunni hadisi na 278; duba: [Al-Waabil As-Sayyib] na Ibn Al-Qayyim.

(205) Ahmad 2/220 da Ibn As-Sunni hadisi na 292; Albani ya inganta shi a cikin Silsilatul Ahadith As-Sahihah hadisi na 1065.

(206) Abu Dawud 3/34 da Tirmizi 5/50; duba: Sahih Tirmizi 3/156.

(207) Muslim 2/998.

(208) Hakim ya ruwaito shi, kuma ya inganta shi, Zahabi kuma ya yi muwafaƙa da shi 2/100; da Ibn As-Sunni hadisi na 524. Hafiz Ibn Hajar ya ce isnadinsa hasan ne. Duba Takhrijul Azkar 5/154.

(209) Tirmizi 5/291 da Hakim 1/538. Albani ya ce isnadinsa hasan ne; duba: Sahih Tirmizi 2/152, da Sahih Ibn Majah 2/21.

(210) Abu Dawud 4/296, kuma Albani ya inganta shi a cikin Sahih Abu Dawud 3/941.

(211) Ahmad 2/403 da Ibn Majah 2/943; duba: Sahih Ibn Majah 2/133.

(212) Ahmad 2/7 da Tirmizi 5/499; duba: Sahih Tirmizi 2/155.

(213) Tirmizi; duba: Sahih Tirmizi 3/155.

(214) Bukhari da Fat'hul Bari 6/135

(215) Muslim 4/2086.

(216) Muslim 4/2080.

(217) Bukhari 7/163 da Muslim 2/980

(218) Ibn As-Sunni da Hakim 1/499 kuma ya inganta shi. Haka ma Albani ya inganta shi; duba: Sahihul Jami' 4/201.

(219) Muslim 1/288

(220) Abu Dawud 2/218 da Ahmad 2/367. Albani ya inganta shi a cikin Sahih Abu Dawud 2/383.

(221) Tirmizi 5/551 da wasu malamai, duba: Sahihul Jami' 3/25 da Sahih Tirmizi 3/177.

(222) An-Nasa'i, da Hakim 2/421. Albani ya inganta shi a cikin Sahih Nasa'i 1/274.

(223) Abu Dawud hadisi na 2041. Albani ya ce isnadinsa hasan ne a cikin Sahih Abu Dawud 1/383.

(224) Muslim 1/74 da wasu malamai.

(225) Bukhari da Fat'hul Bari 1/82. Ya ruwaito shi daga maganar Ammar, ba tare da ya ambaci isnadinsa ba.

(226) Bukhari da Fat'hul Bari 1/55 da Muslim 1/65.

(227) Bukhari da Fat'hul Bari 11/42 da Muslim 4/1705.

(228) Bukhari da Fat'hul Bari 6/350 da Muslim 4/2092.

(229) Abu Dawud 4/327 da Ahmad 3/306. Albani ya inganta shi a cikin Sahih Abu Dawud 3/961.

(230) Bukhari da Fat'hul Bari 11/171 da Muslim 4/2007.

(231) Muslim 4/2296.

(232) Bukhari a cikin Adabul Mufrad, hadisi na 761. Albani ya inganta shi a cikin Sahih Adabul Mufrad, hadisi na 585, Abin da ke tsakanin baka biyu daga riwayar Baihaƙi ne a cikin Shi'abul Iman 4/228.

(233) Bukhari tare da Fat'hul Bari 3/408, da Muslim 2/841.

(234) Bukhari tare da Fat'hul Bari 3/476.

(235) Abu Dawud 2/179, Ahmad 3/411 da Al-Baghawi a cikin Sharh as-Sunnah 7/128. Albani ya cę isnadinsa hasan ne. Duba Sahih Abu Dawud 1/354.

(236) Muslim 2/888.

(237) Tirmizi; duba: Sahih Tirmizi 3/184 da Al-Ahaadeeth As-Sahihah 4/6.

(238) Muslim 2/891.

(239) Bukhari da Fat'hul Bari 3/581, 583 da 584 da kuma Muslim.

(240) Bukhari tare da Fat'hul Bari 1/210, 390, 414, da Muslim 4/1857.

(241) Bukhari tare da Fat'hul Bari 8/441; duba Sahih Tirmizi 2/103, 2/235, da Musnad 5/218.

(242) Abu Dawud, Tirmizi da Ibn Majah. Duba Sahih Ibn Majah 1/233 da Irwaul Ghalil 2/226.

(243) Muslim 4/1728.

(244) Ahmad 4/447, Ibn Majah da Malik. Duba: Sahihul Jami' 1/212 da bayanin hadisan Zadul Ma'ad 4/170.

(245) Bukhari da Fat'hul Bari 6/181 da Muslim 4/2208.

(246) Muslim 3/1557 da Baihaƙi 9/287. Abin da ke tsakanin baka biya daga riwayar Baihaƙi ce 9/287.

(247) Ahmad 3/419 da isnadi mai inganci, da Ibn As-Sunni hadisi na 637. Duba: Majma'ul Zawa'id 10/127 da bayanin Arna'ut ga hadisan Sharhul Tahawiyah, Shafi 133.

(248) Bukhari da Fat'hul Bari 11/101.

(249) Muslim 4/2076.

(250) Abu Dawud 2/85, Tirmizi 5/569, da Hakim, kuma ya

inganta shi, Zahabi kuma ya yi muwafaƙa da shi 1/511. Duba: Sahih Tirmizi 3/182 da bayanin Arna'ut ga hadisan Jami'ul Usul 4/389-390.

(251) Tirmizi, Al-Nasa'i 1/279 da Hakim. Duba: Sahih Tirmizi 3/183 da bayanin Arna'ut ga hadisan Jami'ul Usul 4/144.

(252) Muslim 1/350.

(253) Muslim 4/2075.

(254) Bukhari 7/168 da Muslim 4/2071.

(255) Bukhari 7/67, da Muslim 4/2071.

(256) Bukhari 7/168 da Muslim 4/2072.

(257) Muslim 4/2072.

(258) Muslim 4/2073.

(259) Tirmizi 5/511 da Hakim 1/501, ya inganta shi, kuma Zahabi ya yi muwafaƙa da shi. Duba: Sahihul Jami' 5/531 da Sahih Tirmizi 3/160.

(260) Bukhari da Fat'hul Bari 11/213 da Muslim 4/2076.

(261) Muslim 3/1685.

(262) Muslim 4/2072 da Abu Dawud 1/220.

(263) Muslim 4/2073.

(264) Tirmizi 5/462, Ibn Majah 2/1249 da Hakim 1/503, kuma ya inganta shi, Zahabi kuma ya yi muwafaƙa da shi. Duba: Sahihul Jami' 1/362.

(265) Ahmad hadisi na 513 da isnadi mai inganci. Duba: Majma'ul Zawa'id 1/297. Hafiz Ibn Hajar ya ce Nasa'i ya ruwaito shi, kuma Ibn Hibban da Hakim sun inganta shi.

(266) Bukhari tare da Fat'hul Bari 10/88, da Muslim 3/1595.

# حصن المسلم

## من أذكار الكتاب والسنة

الفقير إلى الله تعالى
د. سعيد بن علي بن وهف القحطاني

بلغة هوسا

ترجمة/ بشير علي عمر

وكالة المطبوعات والبحث العلمي
وزارة الشؤون الإسلامية والأوقاف والدعوة والإرشاد
المملكة العربية السعودية
١٤٣٦ هـ